Ц.Гантулга, П.Дэлгэржаргал, Д.Анхбаяр,
П.Мягмар, С.Цолмон, Х.Эрдэнэтулга

# МОНГОЛЫН ТҮҮХ
# X

Ерөнхий боловсролын 12 жилийн
сургуулийн 10 дугаар ангийн сурах бичиг

Боловсрол, Шинжлэх Ухааны Яамны
зөвшөөрлөөр хэвлэв.

Дөрөв дэх хэвлэл



Улаанбаатар хот
2022 он

# ГАРЧИГ

## СУРАХ БИЧИГ АШИГЛАХ ЗӨВЛӨМЖ

Сурах бичиг нь үндсэн бичвэр, он тооллын шулуун, сэдвийн түлхүүр асуулт, түүхийн баримт, эх сурвалж, сурвалжийг шинжлэх даалгавар, түүхчлэн бодох асуулт, мэдлэгээ гүнзгийрүүлэх нэмэлт мэдээллийн хэсэг, түлхүүр нэр томьёо, ухагдахууны тайлбар зэргээс бүрдэж буй. Үндсэн бичвэр хэсэгт уг бүлэг, сэдвийн үндсэн агуулгыг судалж мэдэх, бие даан ажиллах, асуулт даалгавар гүйцэтгэхэд туслах өгөгдөл мэдээлэл багтсан бөгөөд та бүхэн үүнийг бусад хэсгүүдтэй нягт холбон ашиглаарай. Бүлгийн он тооллын шулуун нь тухайн бүлгийн агуулгын он цагийн хамрах хүрээ, энэ үеийн түүхийн тойм үечлэлтэй танилцуулж, өмнөх мэдлэгээ сэргээн санахад тань тусална.

Бүрдвэр хэсгүүдийг сурах бичигт дараах тусгай таних тэмдгээр тэмдэглэв.



### ТҮЛХҮҮР АСУУЛТ

Сэдвийн түлхүүр асуултаас та бүхэн тухайн сэдвийн гол түлхүүр асуудлын чиг баримжааг ойлгож, мэдэх боломжтой тул эхлээд танилцаарай.

### 1 СУРВАЛЖ

Сурвалжийн буланд тухайн сэдэвт холбогдох түүхийн баримт, эх сурвалжаас хэсэглэн оруулж өгсөн бөгөөд үндсэн бичвэртэй холбон, суралцахуйн үйл ажиллагааны даалгаврын дагуу эх сурвалжийг шинжлэн судалж бие даан мэдлэг бүтээх, задлан шинжлэх, нэгтгэн дүгнэх, өөрийн үзэл бодлыг илэрхийлэх, үнэлэх дүгнэх зэргээр ашиглах учиртай.



### ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО

Түлхүүр нэр томьёо буланд тухайн сэдвийн агуулгад холбогдох зарим шинэ, ойлгомжгүй нэр томьёо, ухагдахууныг товч тайлбарласан тул түүнийг тухай бүрт нь ашиглаарай.



### СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

Сурвалжийг шинжлээрэй хэсэгт тухайн сэдвийн хүрээнд сурагчийн бие даан мэдлэг бүтээх, мэдлэгээ бататгах, цэгцлэх, үнэлэх, эргэцүүлэн дүгнэх зэрэг олон чиглэлээр гүйцэтгэх үйл ажиллагааны асуулт, дасгал, даалгавруудыг өгсөн тул түүнийг бүтээлчээр ашиглаж суралцаарай.



### ГАЗРЫН ЗУРАГ ДЭЭР АЖИЛЛААРАЙ

Газрын зураг дээр ажиллаарай хэсэгт өгсөн түүхэн газрын зураг болон зурган мэдээлэлтэй ажиллаж, мэдлэгээ бататган цэгцэлж, эргэцүүлэн дүгнээрэй.



### ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

Унших судлах явцдаа бүлгийн чухал сэдвээр өгсөн түүхчлэн бодож тунгаах асуултад анхаарал хандуулаарай.

### МЭДЛЭГЭЭ ГҮНЗГИЙРҮҮЛЬЕ

Мэдлэгээ гүнзгийрүүлье-нэмэлт мэдээллийн буланд сэдвийн агуулгыг тодотгох, баяжуулах, мэдлэгээ тэлэхэд тань хэрэг болох мэдээллийг шигтгэн оруулж өгсөн болно.

*Сурагчид та бүхэндээ сурлагын өндөр амжилт хүсье.*

## УДИРТГАЛ

### Бидний өнгөрсөн, одоо

Хүмүүс өөрийн амьдарч буй нийгмийг ойлгохыг хичээсээр иржээ. Гэвч нийгэм тогтмол нэг хэвээр байдаггүй, үргэлж хувьсан өөрчлөгдөж байдаг. Үүнээс үүдээд “байнга өөрчлөгддөг энэ ертөнцийг (нийгмийг) хэрхэн ойлгох вэ” гэсэн асуулт тэдний өмнө тулгарсан байна.

Дээрх асуултад хариулах гэсэн оролдлого нь хүмүүсийг түүхээ судлахад хүргэсэн ажээ. Түүх хүмүүсийн өнгөрснийг судалдаг. Гэхдээ өнгөрснийг судлах нь өнөөгийн нийгэм хэрхэн бүрэлдэн бий болсон, энэ үйл явцад ямар өөрчлөлтүүд нөлөөлснийг ойлгох боломжийг олгодог байна. Үүний сацуу түүхчид нийгмийн юмс бүхэн өөрчлөгддөггүй гэдгийг анзаарчээ. Хүмүүс олон зүйлийг өмнөх үеэсээ өвлөн авч, хойч үедээ дамжуулж ирсэн байна. Тэгэхээр, бидний амьдарч буй нийгэм өөрчлөлт ба өв залгамжийн аль алиных нь үр дүн юм. Бид түүхийг судалснаар, хүмүүсийн амьдралд яагаад өөрчлөлт гарав, хүмүүс өмнөх үеэсээ юуг, яагаад өвлөн хадгалсаар байна вэ гэдгийг мэдэж чадна.

Бид цаг хугацааны явцад хүмүүсийн амьдралд гарсан гол өөрчлөлтүүдийг түүхэн үечлэлээс мэдэж авдаг билээ. Сурагч та бүхэн 10 дугаар ангидаа нэн эртнээс XVII зууны эхэн хүртэлх Монголын түүхийг дараах үечлэлийн дагуу судлах болно:

- Монголын өвөг түүх (800 000 жилийн өмнөөс-НТӨ IV зуун)
- Монголын эртний улсууд (НТӨ IV-XII зуун)
- Монголын эзэнт гүрэн (XII-XIV зуун)
- Монголын эзэнт гүрний дараах Монгол улс (XIV-XVII зуун)

Энэхүү үечлэл нь түүхчдийн судалгааны үр дүнд боловсрогдсон юм. Түүхчид өнгөрсөн үед ямар үйл явдал болж, ямар өөрчлөлт гарч байсныг судлахдаа тэдгээрийг тухайн үеийн хүмүүсээс үлдсэн археологийн болон бичгийн сурвалжуудад тулгуурлан сэргээж, танин мэдэж иржээ.

Эрдэмтэд хүмүүс түүхээ бичиг үсгээр тэмдэглэхээс өмнөх үе буюу өвөг түүхийг эд өлгийн олдворуудад (археологийн сурвалжид) тулгуурлан сэргээдэг бол Монголын эртний улсууд, Монголын эзэнт гүрэн, XIV-XVII зууны Монгол улсын түүхийг судлахдаа бичгийн сурвалжуудыг түлхүү ашигладаг билээ. Түүхийг сэргээх нь сурвалжийн хэлхээс үйлдэж, үйл явдлуудыг он дараалалд оруулах төдий ажиллагаа биш юм.

Түүхчид өнгөрснийг нэхэн сэргээхдээ судалж буй асуулт, асуудалд холбогдох сурвалжуудыг системтэйгээр сурвалжлан илрүүлж, задлан шинжилж, үр дүнд нь болж өнгөрсөн үйл явдлуудын утга учрыг тайлж, өнөө үеийнхэнд ойлгуулдаг билээ. Энэхүү судалгааг хийхэд түүхийн үндсэн аргаас гадна байгаль, нийгмийн шинжлэх ухааны аргуудыг өргөн ашигладаг болжээ. Тухайлбал, Монголд өвөг түүхийн үеийн эд өлгийн дурсгалуудын он цагийг тогтооход байгалийн шинжлэх ухааны лабораторийн аргуудыг өргөн хэрэглэж байна. Сурагчид та бүхэн сурах бичгээ ашиглан Монголын түүхийг судлахдаа дээрх хоёр төрлийн сурвалжуудтай танилцан ажиллах болно.



#### ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах бичвэрийг уншаад асуултад хариулна уу. Хариултаа хамтдаа хэлэлцээрэй.**

Сурагч та 10 дугаар ангид Монголын түүх хичээлийг судална. Юуны өмнө, та Монгол Улсын иргэн, эх орныхоо нийгмийг бүрдүүлэгч эд эс учраас эх түүхээ судалж байгаа юм. Үүний сацуу, та түүх судлахын ач холбогдлыг ойлгож байж эх түүхээ сайн судалж чадна.

- Та Монголын түүхийг судалснаар юу мэдэж чадах вэ? Энэхүү мэдлэг таны амьдралд ямар тустай гэж бодож байна вэ?

2015 онд судлаачид Монгол Алтайн Үзүүр гялан хэмээх газраас X зууны хадны оршуулга илрүүлснийг олон улсын цахим сонин, сэтгүүлүүд дуулиантайгаар мэдээлэв. Гэхдээ тэдгээр олдворуудаас хүмүүсийн анхаарлыг гойд татсан нь хаданд оршуулсан эмэгтэйн гутал байлаа. Эмэгтэй 1000 гаруй жилийн өмнө амьдарч байсан боловч түүний гутал орчин үеийн "Адидас" брэндийн спорт гуталтай тун төстэй харагджээ. Үүнээс үүдэн олон улсын хэвлэл мэдээллээр уг эмэгтэйг "Адидастай эмэгтэй" гэж нэрлэв. Үзүүр гялангийн хадны дурсгал X зууны Монгол нутгийн нүүдэлчид хувцсаа энгийн хэрнээ донжтой загвараар урладаг байсныг таниулсан төдийгүй тэдний аж ахуй, зан заншил, итгэл үнэмшил, амьдралын хэв маягийг сэргээх боломж олгож байна.

## 1 СУРВАЛЖ

**Ховд аймгийн Мөнххайрхан сумын нутагт орших Үзүүр гялангийн хадны оршуулгын дурсгалууд (X зуун)**

Үзүүр гялангийн хадны хөндийд иж бүрэн хувцастай, 30-40 насны эмэгтэйг морины хамт хутга, эсгий богц, эмээл, хазаар, дөрөө зэрэг морины иж бүрэн хэрэгсэл, ясан сам, хүрэл толь, эсгий цүнх зэрэг эд зүйлс дагалдуулж оршуулсан байв. Эмэгтэйн шарил ба булшны эд зүйлс Алтайн нуруунд далайн түвшнээс дээш 2800 м-ийн өндөрт хуурай сэрүүн нөхцөлд сайтар хадгалагджээ. Булш тоногдоогүй, бүрэн бүтнээрээ олдсон нь шинжлэх ухааны судалгаанд үнэтэй хувь нэмэр оруулж байна.












## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 1-ийн зургууд ба тайлбарт үндэслэн дараах асуултад хариулна уу.**

1. X зууны Монгол нутгийн нүүдэлчид өнөөгийн монголчуудтай юугаараа ижил болон ялгаатай байсныг сурвалжид үндэслэн жагсаан гаргаж тайлбарлаарай.
2. X зуунаас хойш олон түүхэн өөрчлөлт гарсан боловч Монгол нутгийн нүүдэлчид ба өнөөгийн монголчуудын хооронд яагаад ижил төстэй зүйлс оршсоор байна вэ? Өөрийн гаргасан жагсаалт дээр үндэслэн хариулна уу.

1 БҮЛЭГ

# МОНГОЛЫН ӨВӨГ ТҮҮХ (800 000 ЖИЛИЙН ӨМНӨ-НТӨ IV ЗУУН)



## ТҮЛХҮҮР АСУУЛТ

- Монгол нутагт анх суурьшсан эртний хүмүүс ямар дурсгалууд үлдээсэн бэ?
- Палеолит, мезолитын үед Монгол нутагт аж ахуй, технологийн ямар гол дэвшил гарсан бэ?
- Шүтлэг ба урлагийн үүсэл нь хүмүүсийн амьдралд ямар өөрчлөлт оруулсан бэ?
- Яагаад “неолитын хувьсгал” гарсан бэ?
- Монгол нутагт нүүдлийн иргэншил үүссэнээр ямар түүхэн өөрчлөлт гарсан бэ?




## 1. ПАЛЕОЛИТ, МЕЗОЛИТ: ОЛЗВОРЛОХ, ТҮҮВЭРЛЭХ АЖ АХУЙН ҮЕ

### Монгол нутаг дахь эртний хүмүүсийн ул мөр

Монгол нутагт **палеолитын** доод үеэс эртний хүн амьдарч эхэлжээ. Тэр цагт дэлхийд **плейстоцений** уур амьсгал ноёлж байв. Плейстоцений ид үед дэлхийн хуурай газрын гуравны нэг нь мөсөнд хучигдаж, хучлагын зузаан 2-3 км хүрчээ. Гэвч манай орон Европ, Хойд Америкийг бодвол мөсөн хучлага багатай байлаа. Эртний хүмүүс суурьших үед Монголын говь хээр зөөлөн уур амьсгалтай, навчит болон шилмүүст ойтой, харин уулархаг хангайн бүс нь мөсөнд хучигдсан байв. Плейстоцений үед өдгөө мөхөж үгүй болсон арслан заан, савагт хирс, одос үхэр болон буга, баавгай, чоно гэх мэт амьтад амьдарч байлаа.



**ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО**

**Палеолит:** Хуучин чулуун зэвсэг

**Плейстоцен:** Геологийн үечлэлээр 2.6 саяас 11800 жилийн тэртээд явагдсан мөстлөгүүдийн үе. Гэвч мөстлөгүүдийн завсар чийглэг дулаан уур амьсгалтай байжээ.

**1 СУРВАЛЖ**

**Монголын доод палеолитын чулуун зэвсгүүд.**

1. Баянхонгор аймгийн Баян-Овоо сумын Нарийн голын хөндий
2. Баянхонгор аймгийн Баянлиг сумын Цагаан агуй



Монгол нутагт өвөг хүмүүс амьдарч байсны гэрч нь Баянхонгор аймгийн Баян-Овоо сумын Нарийн голын хөндийн бууц суурин юм. Эрдэмтэд тэрхүү чулуун зэвсгийн дархны газар бүхий бууцыг малтан шинжлээд, 800 000 жилийн настай болхи хайрган зэвсгүүд олсон байна. Үүнээс арай хожуу үеийнх боловч маш эртний өөр нэг дурсгалт газар байдаг нь тус аймгийн Баянлиг сумын Цагаан агуй юм. Энэ агуйд 730 000 жилийн өмнө эртний хүмүүс оргонон амьдарч байжээ.



## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 1-ийн зургуудыг ажиглаад дараах асуултад хариулна уу?**

1. Нарийн голын хөндийн чулуун зэвсгийг байгалийн хагадас чулуунаас хэрхэн ялгаж таних вэ?
2. Цагаан агуйн чулуун зэвсгийн хийц Нарийн голын зэвсгээс юугаараа ялгаатай байна вэ? Тэдгээрийн ялгаанаас бид юу ойлгож болох вэ?



## ГАЗРЫН ЗУРАГ ДЭЭР АЖИЛЛААРАЙ

**Монгол орны газрын зургийг ажиглаад дараах асуултад хариулна уу?**

1. Монголын доод палеолитын бууцууд хаагуур тархсан байна вэ? Тархалтын бүсийг тогтооно уу.
2. Хэрэв бүсийг тогтоосон бол тархалт яагаад энэ бүсэд байгааг тайлбарлаарай.






## ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах бичвэрийг уншаад асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

1940-өөд онд судлаачид 20 000 жилийн өмнө Монгол нутагт эртний хүмүүс анх суурьшсан гэж үзэж байв. Харин 1970-аад онд 250 000-300 000 жилийн өмнө манай орны нутагт эртний хүн амьдарч байсныг тогтоожээ. Гэтэл өнөөдөр энэ хугацаа 800 000 жил болж урагшилсан байна.

- Монгол нутагт 800 000 жилээс өмнө эртний хүмүүс суурьшсан байх боломжтой юу? Хариултаа тайлбарлаарай.

## Аж ахуй, багаж зэвсгийн хийцэд гарсан дэвшил

Монгол нутагт анх суурьшсан эртний хүмүүс олзворлох болон түүвэрлэх аж ахуй эрхэлж байв. Тэд болхи хайрган зэвсэгтэй, түүнийгээ ургамлын үндэс ухах, цохих, юм хугачих, хэрчихэд ашиглаж байжээ.

Эртний хүмүүс хайргаар зэвсэг хийхдээ бэлдэцээс **үлдэц, цуулдас** гаргах аргыг олсон нь чулуун зэвсэг бүтээх үндсэн арга болж хөгжив. Улмаар арга нь нарийсч, хатуу цахиурлаг чулуугаар гилбэр (гар сүх), хусуур, хянгар, хутга хийж сурчээ. Гэвч эдгээр зэвсгээр том амьтдыг агнах боломжгүй байв. Доод палеолитын үед эртний хүмүүс үхсэн амьтны махаар хооллож, зэвсгээ үхсэн амьтны арьс хуулах, мах огтлох, зүсэх, яс хугачих, мод зорох зэрэгт ашигладаг байжээ.



### ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО

**Үлдэц, цуулдас:** Бэлдэц чулууны цуулдсаар хянгар, хусуур, хутга, үзүүр мэс зэрэг иртэй нимгэн багаж зэвсэг хийж байжээ. Эдгээр нь цуулдсан зэвсэг юм. Цуулдас авсны дараа үлдсэн бэлдэцийн цөм хэсгийг үлдэц гэж нэрлэдэг. Үлдэцийг зэвсэг болгож байжээ.

Дунд палеолитын үед (100 000 жилийн өмнө) эртний хүмүүс үзүүр мэсийг ишинд бэхэлж, зүймэл зэвсэг болох жад хийж сурав. Жад буюу зүймэл зэвсэг зохион бүтээснээр тэд том амьтдыг агнах чадвартай болжээ. Дунд палеолитын үед бас нэг дэвшил гарсан нь гал эзэмшсэн явдал байв. Энэ нь хүний түүхэн дэх томоохон ололтуудын нэг байлаа. Эртний хүмүүс галыг анх байгалийн түймрээс авч, унтраалгүй манаж сурчээ. Гал эзэмшсэнээр тэдний аж ахуй, оюун санаанд дэвшил гарав.

### МЭДЛЭГЭЭ ГҮНЗГИЙРҮҮЛЬЕ

**Гал:** Гал эзэмшсэн нь эртний хүмүүсийн амьдралд том өөрчлөлт гаргасан юм. Галын илч дулаан тэдний эрүүл мэндэд сайнаар нөлөөлөв. Мөн хүмүүсийн идэвхтэй үйл ажиллагаа өдрөөр хязгаарлагдахаа больжээ. Тэд гал дээр хүнсээ болгож сурснаар махыг нян, шимэгчдээс ариутгаж, хоолны шингэц түргэссэн ажээ. Энэ нь биеийн энергийг үлэмж хэмнэснээр тэдний ууraг тархи томорч, бие болон нүүрний бүтэц нь орчин үеийн хүмүүстэй улам төстэй болжээ. Тэд гал тойрон сууж тухалдаг болсон нь хамтын сэтгэлгээ хөгжихөд туслав.

### 2 СУРВАЛЖ

**Монголын палеолитын бууц суурингуудаас олдсон чулуун зэвсгүүд.**

1. Булган аймгийн Хутаг-Өндөр сумын Төлбөр
2. Дундговь аймгийн Гурвансайхан сумын Ярх уул
3. Сэлэнгэ аймгийн Алтанбулаг сумын Улаанбургас
4. Баянхонгор аймгийн Баян-Овоо сумын Нарийн голын хөндий
5. Өвөрхангай аймгийн Хархорин сумын Мойлтын ам



*1. 214x46x16 мм*



*2. 256x78x50 мм*



*3. 74x28x15 мм*



*4. 160x121x70 мм*



*5. 60x28x9 мм*

Дээд палеолитын үед (40 000 жилийн өмнө) эртний хүмүүс ан агнуурын түүхий эдийг хаягдалгүй ашиглаж, яс, эвэрээр нь төрөл бүрийн багаж зэвсэг, гоёлын зүйлс, арьсаар нь хувцас хийх болов. Мөн чулуун зэвсгийн ур хийц ихээхэн сайжирч, шовх ялтсан хутга зэрэг зэвсэг дэлгэрчээ. Тэр үед хэл яриа үүссэн нь хүмүүсийн харилцааг шинэ түвшинд гаргав. Хэл яриаид суурилсан харилцаа хөгжснөөр хүмүүс мэдлэгээ солилцох нь эрчимжиж, аж ахуйд арилжаа үүссэн байна. Улмаар хүмүүс **мезолитын** үед (12 000 жил) нум сум хэмээх шинэ зэвсэг зохион бүтээсэн нь гөрөөний олзыг ихээр нэмэгдүүлжээ. Түүнчлэн загасчлал ан агнуурын нэг эх сурвалж болов. Аж ахуй ийнхүү эрчимжсэнээр хүн ам өсчээ. Хүн ам өсөхийн хэрээр олзворлох, түүвэрлэх аж ахуй эрчимжиж, байгалийн нөөцийг улам ихээр ашиглаж байлаа.



**ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО**

**Мезолит:** Дунд чулуун зэвсэг.



**СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ**

**Сурвалж 2-ын зургуудыг ажиглаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Чулуун зэвсгүүдийн аль нь үлдэц, аль нь цуулдсан зэвсэг вэ? Зэвсэг тус бүрийг нэрлэнэ үү.
2. Чулуун зэвсгүүдийг палеолитын үеүдийн дагуу эрэмбэлж, аж ахуйн ямар зориулалтаар ашиглаж байсныг зэвсэг тус бүрээр тайлбарлаарай.



**ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ**

**Дараах бичвэрийг уншаад асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

Дунд палеолитын үед эртний хүмүүс жад зэрэг зүймэл зэвсгээр том амьтан агнаж чаддаг болжээ. Үүнээс шалтгаалан эрэгтэй, эмэгтэйчүүдийн хооронд хөдөлмөрийн хуваарь үүссэн гэж судлаачид үздэг. Ан гөрөө эрчүүдийн ажил байжээ. Ан гөрөө хүнсний хангамжийг нэмэгдүүлсэн нь аж ахуйд чухал байлаа.

- Тэгвэл, дунд палеолитын үед эмэгтэйчүүд ямар ажил хийж байсан бэ? Тэдний хөдөлмөр аж ахуйд ямар хувь нэмэр оруулсан болохыг таамаглал дэвшүүлэн ярилцаарай.

## Эртний шүтлэг, урлагийн үүсэл

Дунд палеолитын үеэс эртний хүмүүсийн уран төсөөлөл, хийсвэрлэн сэтгэх чадвар хөгжжээ. Тэд нас барагсдаа амьтан, эд юмс дагалдуулан оршуулдаг болов. Энэ зан үйл хойд насны тухай итгэл үнэмшил бий болсны илрэл байлаа. Эртний хүмүүс цахилгаан цахиж, аянга буудаг, эсвэл зарим үед ан авын их олзтой байдаг гэх мэт тохиолдлуудыг ажиглаад, тэдгээрийн ард ер бусын далдын хүч байна гэж хийсвэрлэн боджээ. Тэд төсөөлөлдөө буй далдын хүчийг эд юмс буюу амьтдаар төлөөлүүлэн шүтэв. Энэ нь шүтлэгийн анхны хэлбэр байлаа.

Дээд палеолитын үеэс Монгол нутгийн эртний хүмүүс оюун санааны ертөнц, итгэл үнэмшлээ **хадны зургаар** илэрхийлэх болжээ. Энэ нь Монгол нутаг дахь урлагийн эхлэл байв. Манай оронд

**МЭДЛЭГЭЭ ГҮНЗГИЙРҮҮЛЬЕ**

**Урлаг**: Эртний хүмүүсийн уран төсөөллийн гайхамшигт ололт нь урлаг байлаа. Урлаг үүссэнээр эртний хүмүүсийн хийсвэр сэтгэлгээ урьд байгаагүй хэмжээнд хөгжиж, гоо зүйн мэдлэг хуримтлуулж эхэлжээ. Тэд сайхан юмс бүтээхийн тулд урнаар хийсвэрлэдэг болов. Үүний гэрч нь дээд палеолитын үеийн хадны зургууд билээ. Манай орны хадны зургийн томоохон дурсгал Ховд аймгийн Хойд Цэнхэрийн агуй, Ишгэн толгой, Чандмань Хар үзүүр, Увс аймгийн Хад үзүүрт бий.



## ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО

**Хадны зураг:** Хадан дээрх зураг. Хадны зургийг бүтээсэн аргаар нь сийлмэл, зосон гэж хоёр ангилдаг. Хадны зураг нь гол төлөв өвөг түүхийн үед хамаардаг. Гэвч хожуу үеийн зургууд цөөнгүй олддог билээ.

дээд палеолитын хадны зургийн хэд хэдэн чухал дурсгал байдгаас Ховд аймгийн нутагт орших Хойд Цэнхэрийн агуйн зураг онцгой байр суурь эзэлдэг. Энэ агуйд зэрлэг амьтдыг уран гоё, бодитоор зурсны зэрэгцээ мод болон хийсвэр тэмдгүүд дүрсэлжээ. Ан амьтан зурах уламжлал мезолитын үед үргэлжлэн хөгжсөн ажээ. Түүнийг илтгэх хадны зураг Увс аймгийн Сагил сумын нутагт орших Можоогийн хаданд байдаг бөгөөд энд олон үхэр, янгир дүрсэлжээ.

## 3 СУРВАЛЖ

Дээд палеолитын үеийн хадны зургууд. 1. Ховд аймгийн Буянт сумын нутагт орших Чандмань Хар үзүүрийн сийлмэл зураг. 2. Ховд аймгийн Манхан сумын нутагт орших Хойд Цэнхэрийн агуйн зосон зураг.

1.



2.





## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 3-ын зургуудыг ажиглаад дараах асуултад хариулна уу**

1. Хойд Цэнхэрийн агуйд ямар амьтдыг дүрсэлсэн байна вэ? Тэдгээр амьтад Монгол нутагт амьдарч байсан уу?
2. Эртний хүмүүс Хойд Цэнхэрийн агуйд ямар зорилгоор зураг зурсныг тайлбарлана уу.
3. Хойд Цэнхэрийн агуй ба Чандмань Хар үзүүрийн зургуудын ижил ба ялгаатай тал юу вэ?
4. Эртний хүмүүсийн шүтлэг, урлагийн талаар өөр ямар эх сурвалж, баримтыг та бүхэн мэдэх вэ?



## ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах бичвэрийг уншаад, асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

Дээд палеолитын үеийн зураачид чадварлаг байжээ. Манай орны Хойд Цэнхэрийн агуйд ан амьтдыг бодитоор сайхан дүрсэлсний зэрэгцээ олон дараалсан жижиг цэг гэх мэт хийсвэр тэмдгүүд дүрсэлсэн байдаг.

- Хойд Цэнхэрийн агуйн хананд зурсан хийсвэр дүрсүүд ямар ямар санаа илэрхийлж байна вэ?
- Юмсыг хийсвэрээр илэрхийлж сурсан нь хүмүүсийн оюун санааны амьдралд ямар нөлөө үзүүлсэн болохыг жишээ баримтад үндэслэн тайлбарлаарай.

## 2. НЕОЛИТЫН ХУВЬСГАЛ: ҮЙЛДВЭРЛЭХ АЖ АХУЙН ҮЕ

### Үйлдвэрлэх аж ахуй үүссэн нь

Дээд палеолитын үеэс олзворлох, түүвэрлэх аж ахуй эрчимжиж, хүн ам өсөв. Гэвч ан гөрөө нь хүн амын өсөж буй хэрэгцээг хангах боломжоо шавхаж эхэлжээ. Мөн мезолитын үед **сүүлчийн их мөстлөг** төгсөж, хуурай уур амьсгалтай болсон нь хүнсний ургамлын нөөц багасахад нөлөөлөв. Эдгээр хүчин зүйлс эртний хүмүүсийг амь зуух шинэ арга зам хайхад хүргэсэн юм. Хүмүүс тэрхүү арга замыг олж, мал аж ахуй, тариалан эрхэлсэн түүхэн үйл явдлыг эрдэмтэд *“неолитын хувьсгал”* гэж нэрлэдэг.



**ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО**

**Сүүлчийн их мөстлөг:** Плейстоцений сүүлчийн шатанд болсон их мөстлөг. Уг мөстлөг дээд палеолитын үед оргилдоо хүрч, улмаар багассаар 14000 гаруй жилийн өмнө төгсгөл шатандаа оржээ.

**Неолит:** Шинэ чулуун зэвсэг.

**Неолитын** үед Монгол оронд оршин суугчид үйлдвэрлэх аж ахуйд шилжсэн байна. Эрдэмтэд үүнийг гэрчлэх чухал дурсгалт газрыг Дорнод аймгийн Тамсагбулаг сумын (өнөөгийн Халхгол сум) нутгаас илрүүлжээ. Тамсагбулагт 6400 орчим жилийн өмнө хүмүүс модон багана, шалтай газар сууц бүхий суурин байгуулж, бод мал (үхэр, адуу) өсгөж, болхидуу зээтүүт газар тариалан эрхэлж байжээ. Тухайн үед энэ нутаг зөөлөн уур амьсгалтай, бороо хур элбэг, тариалан эрхлэхэд таатай байсан ажээ.

Монгол орны өмнөд, төв, умард нутгуудаас неолитын үеийн хүмүүс суурин байгуулж, удаан хугацаагаар амьдарсан ул мөр илэрсэн байна. Тэд газар тариалан, мал аж ахуйн зэрэгцээ ан гөрөө, загас агнуур эрхэлж байв. Монголын неолитын сууринуудаас нум сумны чулуун зэв олноор олдож буйгаас үзвэл, ан гөрөө аж ахуйд багагүй үүрэгтэй байсныг илтгэнэ. Неолитын суурин, булш оршуулгаас гадаргууг нь мөлийлгөн өнгөлсөн нарийн хийцтэй чулуун сүх, ясанд ховил гарган чулуун ялтсан ир суулгасан зуулга иртэй хутга зэрэг нарийн хийцтэй багаж зэвсэг олдож буй нь аж ахуй, гар урлалд дэвшил гарсныг илтгэдэг. Мөн хүмүүс үс, ноос ээрч, даавуу нэхэж, хувцас хийж сурсан байна.

**1 СУРВАЛЖ**

**Монголоос олдсон неолитын үеийн багаж зэвсгүүд.**

1. Сүхбаатар аймгийн Түвшинширээ сумын Зараа уул 2. Өмнөговь аймгийн Булган сумын Баянзаг 3. Булган аймгийн Хутаг-Өндөр сумын Эгийн гол 4. Дорноговь аймгийн Дэлгэрэх сумын Чандмань Хар уул 5. Булган аймгийн Хутаг-Өндөр сумын Эгийн гол 6. Дорнод аймгийн Чойбалсан сум Овоот уул




















## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 1-ийн зургуудыг ажиглаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Неолитын үеийн багаж зэвсгүүдийг ямар зориулалтаар ашиглаж байсан бэ? Тус бүрээр нэрлэж, үндэслэл гарган тайлбарлаарай.
2. Дээрх багаж зэвсгүүд нь неолитын үеийн аж ахуйд ямар ямар дэвшил гарсныг харуулж байна вэ?
3. Өөрийн орон нутгийн түүхийн музейн үзмэрүүдээс неолитын үед холбогдох зэвсгүүдийг судалж, дэвтэртээ дүрслэн зураарай.

## Неолитын үеийн амьдралын хэв маяг, гар урлал

Неолитын үед манай орны өргөн уудам нутагт хүмүүс аж төрж байжээ. Үйлдвэрлэх аж ахуй үүссэнээр хүмүүс гөрөөчлөн тэнүүчлэх нь цөөрч, суурин хэв маягийн амьдралд шилжиж байсныг Тамсагбулагийн суурин гэрчилдэг. Уг сууринд зууван дөрвөлжин нүх ухаж байгуулсан, өрхөөр нь орж гардаг, модон багана, шалтай газар сууцууд байжээ. Энэ нь хүмүүс сууцанд харьцангуй аяа тухтай амьдрах болсныг харуулдаг. Гэхдээ неолитын үеийн гөрөөчин овгууд нүүдэллэн аж төрдөг байлаа.

### 2 СУРВАЛЖ

**Дорнод аймгийн нутгаас олдсон неолитын оршуулгын дурсгалууд.** Тамсагбулагийн нэгэн сууцны шалан доороос 15 орчим насны, 1.2 м өндөр, монголжуу төрхийн эмэгтэйг атийлган суулгаж, чулуун ир суулгасан ясан хутга, амьтны шүдээр хийсэн хүзүүний зүүлт, гоёлын сувс дагалдуулж оршуулсан булш олджээ. Хүнийг үүн шиг суулгаж оршуулсан булшнууд Дорнод аймгийн хэд хэдэн газраас олдсон юм. Тэдгээрээс Булган сумын Норовлин уулын булш илүү олон эд зүйлстэй байжээ. Норовлингийн булшинд 3000 гаруй сувс, хүний нүүр сийлсэн чулуун онго, чулуун ир шигтгэсэн ясан хутга, амьтны шүд хэлхсэн хүзүүний зүүлт, ясан бугуйвч зэрэг гоёлын зүйлс болон чулуун зэвсгүүд дагалдуулжээ.



Судлаачид неолитын үед хүмүүсийн дунд эд хөрөнгө, эрх мэдлийн ялгарал хараахан үүсээгүй, эрх тэгш нийгэм оршиж байсан гэж таамагладаг. Тамсагбулагийн суурингийн 30-40 гаруй $м^2$ талбайтай том газар сууцууд неолитын үеийн гэр бүл өнөр байсныг харуулна. Энэ үед эрэгтэй, эмэгтэй хүмүүсийн хооронд хөдөлмөрийн хуваарь үүссэн байжээ. Эмэгтэйчүүд гэрийн дотоод ажил болон зарим төрлийн гар урлалын ажлыг хийдэг байсан бол эрчүүд газар тариалан, мал аж ахуй, ан гөрөө эрхэлж байсан бололтой.

Неолитын үед гар урлал шинэ шатанд гарав. Энэ үед шавар ваар урлал үүсчээ. Хүмүүс зарим төрлийн шавар галд хатуурч, ус чийг нэвчдэггүй сайн материал болдгийг олж мэдээд, түүгээр сав суулга урлаж эхэлсэн байна. Шавар ваар, сав нь шингэн зүйл, хоол хүнс хадгалахад нэн тохиромжтой байлаа. Мөн шавар саванд хоол хүнсийг буцалгаж, боловсруулах болжээ. Шавар ваар савыг гол төлөв эмэгтэйчүүд урлаж байв. Ваар урлах явцад ваарны гадаргууд үлдсэн тэдний хурууны хээ үүнийг баталдаг. Чулуун зэвсэг урлалд шинэ арга нэвтэрсэн нь өнгөлгөөт багаж зэвсэг байв. Чулууг билүүгээр зүлгэн гялалзтал өнгөлөх аргаар нарийн хийцтэй чулуун сүх, ооль урлах болжээ. Гар урлалд бас нэг дэвшил гарсан нь хүмүүс үс, ноос ээрч, утсаар нь ёрог даавуу нэхэж, хувцас хийж сурсан явдал байлаа. Хүмүүс баялаг бүтээгч болж, гар урлал шинэ түвшинд гарсан нь хол ойрын арилжааг хөгжүүлэв.

Неолитын төгсгөл үед хүмүүс бас нэг технологийн нээлт хийсэн нь *зэс* хэмээх төмөрлөг байлаа. Дорнод аймгийн Хүйтэнбулаг нуурын неолитын суурингаас зэс хайлшны ул мөр олдсон нь Монгол нутагт зэс зэвсэг хийж байсныг баталдаг. Гэвч зэс зэвсэг амархан

мохдог тул чулуун зэвсгийг халж чадаагүй ажээ. Неолитын сүүл шатнаас хүрэл зэвсгийн үе хүртэлх энэ зурвас үеийг “*энеолит*” буюу “зэс-чулууны үе” гэж нэрлэдэг.

**СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ**

**Сурвалж 2-ын зургуудыг ажиглаж, тайлбарыг нь уншаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Неолитын үед нас барсан хүнийг яагаад эд зүйлсийн хамт оршуулдаг байсан талаар таамаглал дэвшүүлж ярилцаарай.
2. Дорнод аймгийн хэд хэдэн газраас илэрсэн булшнуудад хүмүүсийг ижил зан үйлийн дагуу оршуулжээ. Үүнээс ямар дүгнэлт хийж болох вэ? Дүгнэлтээ тайлбарлаарай.
3. Бусад булшнуудтай харьцуулахад Норовлин уулын булшинд илүү олон эд зүйлс байжээ. Уг булшинд оршуулсан хүний нийгмийн байр суурь бусдаас дээгүүр байсан гэж үзэж болох уу?

## 3. ХҮРЛИЙН ҮЕ, ТҮРҮҮ ТӨМРИЙН ҮЕ: НҮҮДЛИЙН ИРГЭНШИЛ

### Нүүдлийн мал аж ахуйн үүсэл

Неолитын үед хүмүүс суурин байгуулж, нэг газар удаан амьдрах болжээ. Тэд тариа тарихын зэрэгцээ суурин мал аж ахуй эрхэлж байв. Гэвч НТӨ III мянганы эхэн үеэс Монгол нутгийн уур амьсгал хурдацтай хуурайшиж, эрс тэс болж эхлэв. Энэ үеэс хүмүүс газар тариалан, суурин амьдралаас аажим хөндийрч, бэлчээрийн *мал аж ахуй* эрхлэн нүүдэллэн амьдрах болжээ. Үүний сацуу технологийн нэгэн дэвшил гарсан нь хүрэл зэвсгийн үйлдвэрлэл байлаа. Манай орны нутагт НТӨ III мянганы эхээр *хүрэл зэвсэг* хэрэглэж эхэлжээ. Хүрлийн үйлдвэрлэл нь хэдэн зуун мянган жил оршин тогтносон чулуун зэвсгийг халав.

**1 СУРВАЛЖ**

**Монгол нутгаас олдсон хүрлийн үе, түрүү төмрийн үеийн хадны зургууд.** Хадны зургийн урлаг хүрлийн үе, түрүү төмрийн үед өргөн дэлгэрчээ. 1. Баян-Өлгий аймгийн Цэнгэл сумын Шивээт хайрхан, 2. Говь-Алтай аймгийн Баян-Уул сумын Ловонгийн нуруу, 3. Сүхбаатар аймгийн Онгон сумын Бударын чулуу




**2 СУРВАЛЖ**

**Монгол нутгаас олдсон түрүү төмрийн үеийн эрэгтэй хүний булш. Баян-Өлгий аймгийн Улаанхус сумын Олон гүүрийн гол.**



2006 онд олон улсын судалгааны баг Баян-Өлгий аймгийн Улаанхус сумын нутагт орших Алтайн нурууны мөнх цэвдэгт өндөрлөгөөс НТӨ IV-III зууны үеийн эрэгтэй хүний булшийг илрүүлжээ. Түүний шарил мөнх цэвдгийн улмаас занданшсан ажээ. Түүнийг хонины ноос, тарваганы арьс хослуулан урласан нарийн хийцтэй дээл, шовгор малгай, төмөр чинжаал хутга, байлдааны зээтүү, махчин шувууны толгойтой домгийн амьтны модон дүрс, модон тэвштэй бог малын ууц, хоёр адуу, эмээл хазаар зэрэг морины иж бүрэн тоног хэрэгсэл дагалдуулан оршуулсан ажээ.

НТӨ II мянганы сүүлээр хүмүүс Монгол орны эрс тэс уур амьсгалд зохицсон таван хошуу малыг өсгөн үржүүлж, ашиг шимээр нь аж ахуйн үндсэн хэрэгцээгээ хангах түвшинд хүрэв. Адууг уналгад ашигласан явдал аж ахуйн хөгжилд чухал үүрэг гүйцэтгэжээ. Нүүдлийн мал аж ахуй бие дааж, түүнийг дагнан эрхэлдэг морьтон нүүдэлчид бий боллоо. Нүүдэлчид тэрэг, хазаар, тохом, эмээл зэрэг морины тоног хэрэгслийг зохион бүтээж хэрэглэсэн нь хөдөлмөрийн багаж зэвсгийн хөгжилд гарсан томоохон ололт байв.

Нүүдлийн мал аж ахуй бие даахтай зэрэгцэн технологийн бас нэг дэвшил гарсан нь *төмөр зэвсэг* байв. Монгол нутгийн нүүдэлчид бие даан төмөр үйлдвэрлэж байжээ. Энэ бүхний үрээр **хүрлийн үе, түрүү төмрийн үе**д нүүдэлчдийн нийгэм, соёл, аж ахуйн цогц тогтолцоо бүрэлдэж, “нүүдлийн иргэншил” бий болов.



**ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО**

**Хүрлийн үе, түрүү төмрийн үе:** НТӨ III мянганаас НТӨ-IV зуун хүртэлх үеийг Монголын түүхэнд “хүрлийн үе, түрүү төмрийн үе” гэж нэрлэдэг.



**СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ**

**Сурвалж 1, 2-ыг судлаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Нүүдлийн иргэншилд адууг хэрхэн ашиглаж байсан бэ? Хадны зургуудад үндэслэн тайлбарлаарай.
2. Алтайн нуруунаас олдсон эрэгтэй хүний булшны эд зүйлс түрүү төмрийн үеийн аж амьдралын талаар бидэнд ямар мэдээлэл өгч байна вэ?
3. Алтайн нуруунаас олдсон нүүдэлчин эрийн булшинд эд зүйлс, адуу дагалдуулсан нь ямар учиртай вэ?



**ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ**

**Дараах асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

- Адуу нүүдлийн иргэншилд ямар ач холбогдолтой байсныг Сурвалж 1, 2 болон өмнөх мэдлэгт тулгуурлан тайлбарлаарай.

## Эртний нүүдэлчдийн нийгэм, соёлын хөгжилт

Монгол нутагт мал аж ахуй хөгжиж, ашиг шимээ харамгүй өгөх болсон нь хүн амын өсөлтийг түргэтгэв. Гэвч хүрлийн үе, түрүү төмрийн үеэс хүмүүс өөр хоорондоо зөрчилдөх болжээ. Энэ үеийн хадны зургуудад морьтой, явган хүмүүс нум сум, байлдааны зээтүүгээр тулалдаж буйгаар уг зөрчлийг дүрслэн харуулсан байдаг. Ийнхүү зөрчилдөх болсны нэг шалтгаан нь хүн ам, малын тоо нэмэгдэж бэлчээр, гөрөөлөх нутгийн хүрэлцээ багассанаас үүдэлтэй ажээ.

Хүн амын тоо нэмэгдэж зөрчил гарах болсноор тэдний зохион байгуулах, бусад овог аймгуудын халдлагаас хамгаалах зайлшгүй хэрэгцээ шаардлага урган гарав. Энэ нь овог, аймгуудын дотор удирдагчид төрөн гарч, эрх мэдлийн ялгарал буй болоход хүргэжээ. Гол эрх мэдэл цэргийн удирдагчдын гарт очив. Мөн нийгэмд эрчүүд илүү эрх мэдэлтэй болж эгийн эрхт ёс тогтжээ. Монгол нутгийн нүүдэлчид дотроо олон аймаг, овгуудад хуваагдаж байсан боловч аажимдаа улс төрийн зохион байгуулалт нь нарийсаж өөр хоорондоо нэгдсээр, түрүү төмрийн төгсгөл үед хэдэн том *угсаа-төрийн бүрдэл* улсууд товойн гарав. Тэдгээрээс хүчирхэг нь Хүнну, Дунху, Юэжи байжээ.

Хүрлийн үе, түрүү төмрийн үеийн хүмүүс тахилга ба оршуулгын томоохон байгууламж босгодог болжээ. Ийм зориулалттай **хиргисүүр**



**ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО**

**Хиргисүүр:** Оршуулга ба тахилгын зориулалттай овоолго чулуун байгууламж (НТӨ II-НТӨ I мянган).

хэмээх байгууламж Монголын төв, баруун хэсэгт өргөн тархсан байна. Хиргисүүрийн том нь 5 м өндөр, 50 м голчтой байдаг. Мөн энэ үед холбогдох өөр нэг оршуулгын дурсгал байдаг нь **дөрвөлжин булш** юм. Монголын зүүн, төв нутгаар голлон тархсан дөрвөлжин булшнуудын том нь 4x10 м чулуун хашлагатай байдаг.

## 3 СУРВАЛЖ

**Монгол нутгаас олдсон буган хөшөөнүүд.** Монгол нутгаас 1200 орчим буган хөшөө олдсоноос хамгийн том нь 4 м өндөр байдаг.





Эртний Евразийн нүүдэлчид “*амьтны загварт урлаг*” хэмээн алдаршсан өвөрмөц урлагийг хөгжүүлжээ. Энэ нь зэрлэг араатан, адуу, үхэр, тэмээ, домгийн амьтдыг донжтой, гоёмсогоор хийсвэрлэн дүрслэх урлаг юм. Монгол нутгийн нүүдэлчид хүрэл зэр зэвсгээс эхлээд адууны тоног хэрэгсэл, сав суулга, хувцас хунар хүртэлх гар урлалын бүхий л зүйлсийг амьтны загвараар чимдэг байжээ. Амьтны загварт урлагийн бүтээлүүдээс **буган хөшөө** онцгой байр суурь эзэлдэг. Монгол нутгаас олдсон буган хөшөөнүүдэд бугыг урнаар сийлж дүрсэлсэн нь Евразийн амьтны загварт урлагийн үүсэл, хөгжилд чухал нөлөө үзүүлжээ.



### ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО

**Дөрвөлжин булш:** Дөрвөлжин чулуун хашлагатай булш (НТӨ XIII-НТӨ IV зуун).

**Буган хөшөө:** Монголын хүрлийн үе, түрүү төмрийн үеийн чулуун хөшөө (НТӨ XIV-НТӨ VIII зуун). Гол төлөв буга дүрсэлсэн байдаг тул буган хөшөө гэж нэрлэжээ.



### СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 3-ын зургуудыг ажиглаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Буган хөшөөгөөр юуг дүрслэн харуулсан байна вэ?
2. Эртний нүүдэлчид яагаад буган хөшөө урлаж, олноор босгох болов?
3. Буган хөшөөнд дүрсэлсэн буга ямар утга санаа илэрхийлсэн байж болох вэ?



### ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах бичвэрийг уншаад асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

Хүрлийн үе, түрүү төмрийн үед Монгол нутагт нүүдлийн иргэншил үүсэв. Харин энэ үед Монголын хөрш зэргэлдээ нутгуудад суурин иргэншил бий болжээ. Суурин иргэншлийн хүмүүс газар тариалан дагнан эрхэлдэг байв.

- Нүүдлийн ба суурин иргэншилт хүмүүсийн амьдралын хэв маягт ямар ялгаа гарсан бэ?
- Монгол нутагт нүүдлийн иргэншил үүссэнээр хүмүүсийн аж амьдралд ямар дэвшил гарсан бэ?

# 2 БҮЛЭГ

# МОНГОЛЫН ЭРТНИЙ УЛСУУД (НТӨ IV-XII ЗУУН)



## ТҮЛХҮҮР АСУУЛТ

- Хүннү гүрэн байгуулагдахаас өмнө Монгол нутагт төр улс байсан уу?
- Хүннү гүрэн Монгол болон Евразийн түүхэнд ямар нөлөө үзүүлсэн бэ?
- Сяньби угсааны улсууд гэж ямар ямар улсыг хэлдэг вэ?
- Түрэг, Уйгурын үед монголчууд хаана нутаглаж байсан бэ?
- Монголын эртний улсууд хожмын монголчуудад ямар түүхэн өв үлдээсэн бэ?

| Хүннү, Дунху, Юэжи улсууд НТӨ V-IV зуун | ХҮННҮ ГҮРЭН НТӨ 209-НТ 93 | СЯНЬБИЙН ҮЕ I зууны сүүл-555 | | | ТҮРЭГ, УЙГУРЫН ҮЕ 555-IX зуун | ХЯТАН ГҮРЭН 907-1125 |
|---|---|---|---|---|---|---|
| | | Сяньби гүрэн 156-235 | Задралын үе | ЖУЖАН (330-555) | | |
| | | | | Тоба Вэй (386-534) | | |
| | | | | Түгүхүнь (?-663) | | |

## 1. ХҮННҮ ГҮРЭН

### Нүүдэлчдийн анхны төр улсууд

Монгол нутагт нүүдлийн иргэншил үүсэн хөгжиж, төмөрлөг боловсруулах арга технологи өндөр түвшинд хүрсэн нь эртний нүүдэлчдийн нийгэм, аж ахуйн хөгжилд чухал нөлөө үзүүлэв. Нүүдэлчдийн нийгэмд эрх мэдлийн ялгаа бий болсон нь төр үүсэх үндэс болжээ. НТӨ V-IV зуун гэхэд Монгол нутагт Хүннү, Дунху, Юэжи зэрэг угсаа-соёлын нийтлэг бүхий төр улсууд байгуулагдсан байлаа. Тэд хоорондоо зөрчилдөн дайтах боловч үе үе найрамдалт харилцаа тогтоодог байлаа. Сурвалж бичгүүдэд тэмдэглэснээр, Хүннүгийн төрийн тэргүүнийг "*шаньюй*" гэдэг байв. Дунху, Хүннү нь өвөг монгол хэлт ард түмэн байсан бол Юэжи нь энэтхэг-европ хэлтэн байжээ.

**1 СУРВАЛЖ**

**Сыма Цяний НТӨ 110-91 онд бичсэн "Түүхэн тэмдэглэл"-ийн 110-р бүлэг, "Хүннүгийн шастир"-аас.**

"Энэ үед Дунху хүчирхэгжин, Юэжи цэцэглэн мандаж байсан бөгөөд Хүннүгийн шаньюй Түмэн байв". Дунху нар "Хүннүтэй нэг зэрэг мандан гарсан бөгөөд нум сумт цэрэг 200 мянга гаруй буй. Зан заншил, түшмэдийн цол нь Хүннүтэй адил".



*Морьтон дүрсэлсэн хадны зураг. Баян-Өлгий аймгийн Цэнгэл сумын Хар салаа*

Нүүдэлчид адууг уналга, тээвэрт ашиглахын зэрэгцээ хоёр дугуйт хөнгөн тэргэнд хөллөж, тэрэгт цэргийг байлдаанд ашиглаж байв. Улмаар морьт цэргийг байлдаанд ашиглах болжээ. Морьт цэрэг нь тэрэгт цэргээс үлэмж гавшгай, бартаатай, хол замыг богино хугацаанд туулах чадвартай байв. Нүүдэлчид улмаар дан морьт цэрэг хэрэглэх болжээ. Тэдний морьт цэрэг зэвсэглэл, хурд, байлдааны арга тактикаараа үлэмж давуу байлаа. Тиймээс хөрш зэргэлдээ суурин иргэншилт хятадын ванлигууд тэднээс эмээж, тус тусдаа хамгаалалтын хэрэм барьсан нь Цагаан хэрмийн үүсэл болжээ. НТӨ IV зуунд

хятадын Жао зэрэг ванлигууд нүүдэлчдийн морьт цэргийн давуу талыг ойлгож, тэднээс үлгэр аван морьт цэрэг байгуулав. Үүнийг хятадын түүхэнд "нүүдэлчдийн хувцас өмсөж, морин дээрээс харваж намнахыг сурсан үе" хэмээн нэрлэдэг.

## 2 СУРВАЛЖ

**Сыма Цяний "Түүхэн тэмдэглэл"-ийн 110-р бүлэг, "Хүннүгийн шастир"-аас.**

"Дунху нар эхлээд Түмэн шаньюйн хайртай аргамаг хүлэг морийг, дараа нь хайртай хатнаа өгөхийг шаардахад Модунь зүүн, баруун вангаасаа асуув. Түшмэд "аргамаг хүлэг" нь Хүннүгийн эрдэнэ билээ, өгч болохгүй, "дунху нар ёсгүй байна, хатгалдан байлдъя хэмээв".



## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 1, 2-ыг уншаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Сурвалж 1-д Дунхугийн "зан заншил, түшмэдийн цол нь Хүннүтэй адил" гэсэн нь ямар утга илэрхийлж байна вэ?
2. Сурвалж 2-т мэдээлснээр дунху нар Хүннүтэй хэрхэн харилцаж байсан бэ?
3. Сурвалж 1, 2-ын мэдээнээс Дунху, Юэжийн талаар ямар дүгнэлт хийж болох вэ?

## Хүннү гүрэн байгуулагдсан нь

НТӨ III зууны сүүл үе гэхэд Хүннү хүчирхэг хөршүүдээр хүрээлэгдсэн байв. Хүннүгийн зүүн талд олон цэрэгтэй Дунху, баруун талд хүчирхэг Юэжи оршин байлаа. Гэтэл НТӨ 221 онд Хятадын ванлигуудыг нэгтгэсэн Цинь улс байгуулагдсан нь Хүннүд аюул учруулав. Цинь улс умардыг дайлах бодлого явуулж, НТӨ 214 онд 100 000 цэргийн хүчээр Хүннүгийн өмнөд нутаг болох Ордосыг эзлэн авчээ. Хүнд байдалд орсон Хүннүгийн Түмэн шаньюй хөрш нүүдэлчин улсуудад буулт хийх болжээ.

НТӨ 209 онд Түмэнгийн хүү Модунь шаньюй болсон нь байдлыг өөрчлөв. Модунь Хүннүтэй газар нутгийн маргаан хийж байсан Дунхуг довтлон эзлээд, улмаар Юэжиг эзэлжээ. Хүннүд ялагдан зугтсан дунху нар Сяньби, Ухуань гэсэн хоёр хэсэгт хуваагдан салсан байна. Мөн Модунь өрнө ба умар зүгийн их, бага аймгуудыг эзлэн авчээ. Удалгүй тэрээр өмнө зүгт анхаарлаа хандуулж, алдагдсан газар нутаг-Ордосыг эргүүлэн авлаа. Модунь шаньюй хөрш зэргэлдээ улс, аймгуудыг ээлж дараалан эзэлснээр хүчирхэг **Хүннү гүрэн** байгуулагдав.

### МЭДЛЭГЭЭ ГҮНЗГИЙРҮҮЛЬЕ

**Модуний шинэтгэл**: Модунь Хүннүгийн шаньюй болоод төрийн шинэтгэл хийсэн нь үр дүнгээ өгчээ. Шинэтгэлээр шаньюй бүх эрх мэдлийг өөрийн гарт төвлөрүүлж, дэг журам тогтоосон байна. Тэрээр Хүннү гүрний хүн ам, засаг захиргаар **аравтын тогтолцоогоор** зохион байгуулав. Үүний үр дүнд, эзлэгдсэн газар орны хүн амыг оролцуулаад Хүннү нь нийт 24 түмт бүхий засаг захиргааны бүтэцтэй болжээ. Шаньюй 24 түмтийн даргыг өөрөө томилж байв.

НТӨ 206 онд Хятадад Цинь улс мөхөж, суурин дээр нь Хань улс байгуулагдаад байв. НТӨ 200 онд Модунь шаньюй 400 000 цэргийн хүчээр Хань улсыг довтлон жанждыг нь буулган авч, Хань улсын Гаоди хааныг цэрэгтэй нь бүсэлжээ. Гаоди хаан буулт хийж, найрамдах санал тавьсныг Модунь шаньюй хүлээн авчээ. НТӨ 198 онд Хүннү, Хань улсууд "энх ургийн гэрээ" байгуулсан байна. Хоёр улс хилээ **Цагаан хэрмээр** тогтоож, эн



### ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО

**Аравтын тогтолцоо**: Аравт, зуут, мянгат, түмт гэсэн нэгж бүхий цэрэг-иргэний зохион байгуулалтын хосолмол тогтолцоо. 10 цэрэг эр гаргаж чадах өрхүүд нийлж, аравт болох бөгөөд шат бүрт 10 хүн захирах тогтолцоо юм.

чацуу хүчирхэг улсууд гэдгээ хүлээн зөвшөөрч, Ханъ улс Хүннүд жил бүр их хэмжээний алба төлөхөөр болов.

НТӨ 176 онд Модунь шаньюй Дорнод Туркестан (өнөөгийн Хятадын Шиньжян), Дундад Азийн үлэмж нутгийг өөртөө нэгтгэн, энэ бүс нутгийн худалдааг хянаж, аюулгүй байдлыг ханган, алба татвар авах болжээ. Ийнхүү Евразийн хээр талд энх амгалан тогтлоо. Хүннү гүрний хүчирхэгжилт Модунь шаньюйн залгамжлагч Гиюй (НТӨ 174-161, өргөмжилсөн нэр нь Лаошан), Гүнчэн (НТӨ 161-126) шаньюй нарын үед оргилдоо хүрэв.



## ГАЗРЫН ЗУРАГ ДЭЭР АЖИЛЛААРАЙ

1. Газрын зургийг ажиглаад Хүннү гүрний нутаг дэвсгэр өнөөгийн ямар ямар улсын нутгийг багтааж байсныг нэрлэнэ үү.




## 3 СУРВАЛЖ

**Сыма Цяний “Түүхэн тэмдэглэл”-ийн 110-р бүлэг “Хүннүгийн шастир”-аас.**

“Түмэн шаньюй Модунь гэдэг ширээ залгамжлах хүүтэй байтал хайртай яньчжигаас (хатнаас) нь отгон хүү төрсөн тул Модунийг зайлуулахаар Юэжи нарт барьцаанд өгчээ. Юэжи нарт Модунь очмогц Түмэн тэднийг довтлоход Модунийг тэд алахаар завдав. Гэтэл Модунь тэдний сайн морийг хулгайлан унаж буцаж ирэхэд Түмэн түүний эрэлхэг зоригтойг таашаан түмтийн дарга болгосон байна. Модунь дуут сум хийгээд, морьт цэргүүдээ морин дээрээс нум харвахад сургаж, “Дуут сумыг харвасан зүг рүү цөм харвагтун, харваагүй хүний толгойг авна” гэж тушаажээ. Модунь шувуу, араатан агнахаар явахдаа дуут сум харвасан зүг сумаа харваагүй хүний толгойг авчээ. Удалгүй Модунь сайн морь уруугаа дуут сумаа харвахад бараа бологчдын зарим нь харваж, зарим нь харваагүй, ингээд харваагүй хүний толгойг авсан... Хожим Модунь эцэг Түмэн шаньюйг даган ан хийхдээ дуут сумаа Түмэн уруу харвахад бараа бологчид нь цөм Түмэн шаньюйг харвасан байна. Ингээд Модунь хойд эх, дүү, өөрт захирагдахгүй түшмэдийг хөнөөж өөрөө шаньюй болжээ”.



## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 3-ыг уншаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Түмэн шаньюй Модунийг Юэжийн барьцаанд өгсөн учир шалтгааныг Сыма Цянь бүрэн тайлбарласан уу?
2. Модунь яагаад төрийн эрхийг эцгээсээ булаан авах болов? Хэрэв Модунь төрийн эрхийг булаан аваагүй бол үйл явдал хэрхэн үргэлжлэх байсан бол?



## ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

1. Хүнну болон XIII зууны Монгол улсын төр, засаг захиргааны зохион байгуулалтыг харьцуулан үзээрэй.
2. Их Монгол улс, Монголын эзэнт гүрэн, Хүннүгийн төр, засаг захиргааны зохион байгуулалтаас юу юуг өвлөн авсан байна вэ?



## ГАЗРЫН ЗУРАГ ДЭЭР АЖИЛЛААРАЙ

**Газрын зургийг ажиглаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Хүннүгийн булш хаагуур голлон тархсан байна вэ? Хүннүгийн язгууртны булшны тархалтыг тогтооно уу?
2. Хүннүгийн археологийн дурсгал одоогийн Монгол улсын нутгаар төвлөрөн тархсан байгаа нь юуг илэрхийлж байна вэ? Учрыг тайлбарлаарай.




## Хүнну ба Евразийн бүс нутаг: Торгоны замын үүсэл

Хүнну, Хань улсуудын байгуулсан “энх ургийн гэрээ” НТӨ 198 оноос НТӨ 133 он хүртэл 60 гаруй жил мөрдөгджээ. Гэрээний дагуу Хань улс Хүннүд их хэмжээний алба барьж байлаа. Хань улс үүнд дургүй байсан боловч Хүннүгийн хүчин чадлаас эмээж байв. Гэвч Хань улсын Уди хааны үед (НТӨ 141-87) энэ бодлого өөрчлөгдөв. Хань улс “энх ургийн гэрээ”-г мөрдөхөөс татгалзаж, НТӨ 133 оноос Хүннүгийн эсрэг дайтах бодлогод шилжжээ. Үүний улмаас хоёр улсын хооронд НТӨ 129 оноос НТӨ 90 он хүртэл 40 орчим жил үргэлжилсэн их дайн дэгдсэн юм. Энэ дайнаар Хань улс Хүннүгийн хэсэг газрыг эзэлсэн боловч өөрөө ихээхэн хохирч, санхүү, эдийн засгийн хямралд оров. Судлаачдын тооцоолсноор, Уди хаан Хүннүгийн нутагт нийтдээ 1.2 сая морьт цэрэг, 800 мянган явган цэрэг илгээсэн ажээ. Аян дайны ар талд 10.5 сая хүн ажиллаж, бүхэлдээ асар их зардал гаргасан байна.

Уди хаан Хүннүг ялахын тулд бас дипломат арга зам хайж байжээ. Хүннү нь Дорнод Туркестан, Дундад Азийн үлэмж нутгийг эрхшээлдээ оруулаад, энэ бүс нутгаар дайрч алс

холын Ром хүрдэг худалдааны замыг хянаж байлаа. Хүннү энэ замаар алс баруун зүгийн суурин иргэншилт орнуудтай харилцаа тогтоосон тул эдийн засгийн хувьд хүчирхэг, худалдаа нь дан ганц Хань улсаас хамааралгүй, улс төр, цэрэг стратегийн хувьд давуу байв. Хүннүчүүд Хань улс, Дорнод Туркестан, Дундад Ази, Ойрх Дорнод болон баруун зүгийн орнуудтай өргөн харилцаж, харилцааны гол замаар соёлын солилцоо идэвхтэй өрнүүлж байлаа. Энэ байдлыг мэдсэн Уди хаан Хүннү ба баруун зүгийн улсуудын харилцааг таслах бодлого явуулав. Үүнийг хятадууд "Хүннүгийн баруун гарыг тасдах бодлого" гэж нэрлэж байлаа.

## 4 СУРВАЛЖ

**Хүннүгийн язгууртны булшнаас олдсон эд зүйлс.** 1. Грек домгийн бурхад дүрсэлсэн мөнгөн эдлэл, Төв аймгийн Борнуур сумын Ноён уул. 2. Ромын шилэн аяга, Архангай аймгийн Өндөр-Улаан сумын Гол мод.

1.


2.


Хань улс баруун зүгийн худалдааны замын ач холбогдлыг ойлгож, энэ замыг Хүннүгээс булаан авахын тулд дипломат арга зам, эд хөрөнгө болон цэргийн хүч хэрэглэж ихээхэн чармайлт гаргав. НТӨ 121 онд Хань улсын гэнэтийн довтолгоонд Ганьсу, Хөхнуур хавьд нутаглаж байсан Хүннүгийн баруун гарын Сютү ван, Хүнье ван нар ялагдаж, Хань улсад бууж өгчээ. Ийнхүү Ганьсугийн гудам нутгийг Хань улсад алдсан нь Хүннүд үлэмж хохирол учруулав. Энэ үеэс Хань улс өнөөгийн Шиньжяны бүсэд байсан улсуудтай хиллэх болсноор тус замд ноёрхохын төлөө Хүннүтэй олон жилийн өрсөлдөөнийг эхлүүлжээ. Хожмын түүхчид энэ замыг "*Торгоны зам*" гэж нэрлэсэн билээ.

## 5 СУРВАЛЖ

**Сыма Цяний "Түүхэн тэмдэглэл"-ээс.**

НТӨ 138 онд Хань улсын Уди хаан Хүннүгийн эсрэг холбоотон олохын тулд цэргийн дарга Жан Цянийг Юэжид элчээр илгээжээ. Гэвч тэр Юэжид хүрэхийн тулд Хүннүгийн эзэмшил нутгийг дайрах ёстой байлаа. Жан Цянь замдаа хүннү нарт олзлогдон 10 жил Хүннүд хоригдов. Гэвч тэр Хүннүгийн удирдагчдын итгэлийг олсны дараа оргож чаджээ. Жан Цянь өнөөгийн Дундад Азиар аялаад, НТӨ 126 онд Хань улсад иргэн ирж, тайлан мэдээгээ өгчээ.

Хүннүгийн баруун өмнө, Хятадаас чанх баруун тийш 10 000 ли (5000 км) газарт Даюань (Дундад Азийн Ферганы хөндий) бий. Хүмүүс нь нэг газраа суурьшмал, газар хагалж тутарга (цагаан будаа), улаан буудай тариалдаг. Тэд мөн усан үзмээр дарс хийдэг... Даюаниас баруун тийш 2000 юм уу 3000 ли (1000 юм уу 1500 км) газар, Гүй (Амударья) голын хойно Их юэжи нар амьдарна. Тэд өмнө талаараа Дася (Дундад Азийн Бактри нутаг), баруун талаараа Анси (өнөөгийн Ираны нутагт оршин байсан Парфян улс), хойд талаараа Кангюйтай хиллэдэг. Тэд мал сүрэгтэйгээ цуг нэг газраас нөгөөд нүүдэллэдэг..., ёс заншил нь Хүннүтэй төстэй... Дасягийн зүүн өмнө Шэндүгийн (Энэтхэг) хаант улс бий. Шэндү Дасягаас хэдэн мянган ли газар гэж тэд хэлсэн. Хүмүүс нь тариа тарьж, Дасягийн хүмүүс шиг амьдарна. Тэр бүс нутгийг халуун, чийгтэй гэлцдэг. Нутгийнхан тулалдахдаа заан унадаг. Ансигаас баруун тийш хэдэн мянган газарт Тияожи (Месопотами буюу Хоёр мөрний хөндий) орших ба Баруун тэнгистэй зах нийлнэ. Халуун, чийгтэй...

[Тийнхүү Жан Цянийг эргэн ирсний дараа Хань улсаас] гадаад улсуудад (баруун зүгийн орнуудад) илгээсэн элч нарын хамгийн олон нь хэдэн зуу, хамгийн цөөн нь 100 гаруй хүнтэй байлаа.



## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 4, 5-ыг судлаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Грек-Бактри, Ромын хийцтэй эдлэл яагаад Хүннүгийн булшнаас олддог вэ?
2. Хань улсын Уди хаан Жан Цянийг ямар зорилгоор баруун зүгийн орнуудад илгээсэн гэж бодож байна вэ?
3. Жан Цянь баруун зүгт аялаад өнөөгийн ямар газар орны тухай олж мэдээлсэн бэ?
4. Жян Цяний аялал ямар үр дагавартай байсан бэ?



## ГАЗРЫН ЗУРАГ ДЭЭР АЖИЛЛААРАЙ

**Газрын зургийг ажиглаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Торгоны замын дагуух өнөөгийн улс орнууд, хотуудыг нэрлэнэ үү.
2. Хүннү, Хань улс хоёр яагаад “Торгоны зам”-д ноёрхлоо тогтоохын төлөө өрсөлдөн тэмцэлдэж байсан бэ?




## 2. ХҮННҮГИЙН ДАРААХ УЛСУУД

### Сяньбийн үе

Хүчирхэгжин мандаж байсан Хүннү гүрэн хаан ширээний төлөөх тэмцлийн улмаас буурайн доройтож, 48 онд умард, өмнөд гэсэн хоёр хэсэгт хуваагдав. Өмнөд Хүннү нар Хань улсын өмгөөлөлд орж, умард Хүннүгийн эсрэг тэмцэх болжээ. Энэ байдлыг ашиглан Сяньби, Усунь, Динлин аймгууд бослого гаргаж, улмаар 93 онд умард Хүннүг мөхөөсөн байна. Дунхугийн нэгэн салбар болох сяньбичууд умард Хүннүгийн газар нутагт суурьшив. Гэвч умард Хүннүгийн шаньюй баруун тийш шилжин суурьшиж, тусгаар байдлаа хадгалан Сяньбийн нэгдсэн улс байгуулагдах хүртэл оршсоор байсан юм.

II зууны үед Сяньбид Таньшихуай (156-181) хэмээх залуу удирдагч төрөн гарлаа. Таньшихуай сяньби нарыг нэгтгэж, Хүннүгийн хуучин нутгийг бүхэлд нь эзлээд, Сяньби гүрнийг байгуулав. “Хожуу Хань улсын судар”-т: “Таньшихуай өмнө зүгт хил хязгаарт орж түйвээгээд, умард этгээдээс динлин нарын довтолгоог зогсоож, зүүн талд фүюй нарыг няцааж, баруун зүгт усунь нарыг бутцохиж, Хүннү гүрний эзэлж байсан дорноос

өрнө хүртэлх 14 мянган ли газар нутгийг бүх уул нуруу, гол мөрөн, гашуун нууруудын хамт эзлэн захирсан" хэмээжээ.

Гэвч Таньшихуайн дараа түүний залгамжлагчдын хооронд хаан ширээний тэмцэл өрнөж, ужгиран хүндэрсээр 235 онд Сяньби гүрэн задарсан байна. Гэтэл тэр цагт хөрш Хятад оронд улс төрийн томоохон өөрчлөлт гараад байжээ. 220 онд Хань улс мөхөж, Хятад хэдэн арван жилийн турш дотоодын үймээн, дайнд нэрвэгдэв. Хятад дахь нөхцөл байдлыг ашиглан Сяньбийн зарим аймгууд Цагаан хэрмийн дотор орж суурьших болсон бөгөөд 304 оноос умард Хятадад өөрийн улсуудыг байгуулсан байна. Энэ үеийг Хятадын түүхэнд "умардын таван бүдүүлгийн 16 улсын үе" гэж нэрлэдэг. Энэ үед Сяньби угсааны Муюн, Тоба, Цифү, Түфа, Түгүхүнь аймгуудын 10 гаруй улс умард Хятадад байгуулагдсан юм. Тэдгээр улсуудыг 439 онд тоба сяньби угсааны Умард Вэй (Тоба Вэй) улс нэгтгэн захирч, өнөөгийн умард Хятад, Өвөр Монголын нутгийг эрхшээлдээ оруулжээ. Тоба Вэйтэй зэрэгцэн сяньби угсааны өөр хоёр улс оршиж байсан нь Хөх нуураар төвлөрсөн Тогон (Түгүхүнь), өнөөгийн Монголын нутгаар төвлөрсөн Жужан байлаа. Тоба Вэй улс 534 оноос Баруун Вэй, Зүүн Вэй хэмээн хоёр хуваагдан задарсан бол Тогон улс нь 663 он хүртэл оршин тогтносон юм.

## 1 СУРВАЛЖ

**Умард Вэй улсын түүхэн сурвалжаас.** 429 онд Умард Вэй улсын Шизу хаан Жужаныг довтлохоор түшмэдтэйгээ зөвлөлдөхөд ихэнх түшмэд нь Жужантай дайтах хааны саналыг дэмжсэнгүй. Тэд хаанд дараах айлтгалыг өргөв.

Айлтгасан нь: Энэ шарагчин могой гурван билгийн жил, Бархасбадь гараг... Сугар гараг өрнө зүг байна. Цэрэг хөдөлгөж умар зүг довтолж болохгүй, ялалаа ч гэсэн Дээдэст золгүй болно.

330 оны үед Сяньби угсааны жужанчууд өнөөгийн Монгол нутагт улсаа байгуулжээ. Жужаны анхны толгойлогч нь Мугулюй бөгөөд түүний хүү Чарагуй Жужан улсыг байгуулсан юм. Жужаны Шэлүн (Жарун) хаан 402 онд их говийн араар нутагладаг уйгур угсааны аймгуудыг эрхшээлдээ оруулснаар Жужан улс хүчирхэгжиж, Шэлүний алдар түгэв. Жужаны гол өрсөлдөгч нь түүнтэй угсаа гарал нэг Умард Вэй улс байлаа. Жужан улс Умард Вэйтэй олон удаа дайтаж, тусгаар тогтнолоо хамгаалжээ. Гэвч 552 онд Жужаны харьяат Алтайн түрэгүүд бослого гаргаж, 555 онд Жужан улсыг мөхөөсөн юм.

## 2 СУРВАЛЖ

**Умард Вэй улсын түүхэн сурвалжаас.**

429 онд Умард Вэй улсын Шизу хаан Жужаныг довтлохоор түшмэдтэйгээ зөвлөлдөхөд ихэнх түшмэд хааны саналыг дэмжсэнгүй. Гэвч хаан өөрийг нь дэмжсэн Цуй Хао гэгч түшмэлийг ирүүлж, бусад түшмэдтэй мэтгэлцэхийг тушаав.

-Жужаныг довтлохыг үл дэмжигч түшмэл хэлсэн нь: Жужан алс тэртээд байдаг, хэрэглэхээр юм үгүй, тэдний нутгийг авлаа ч тариа эрхлэн хооллошгүй. Хүмүүсийг нь эзэллээ ч захиран хэрэглэшгүй. Байнгын суурьшилгүй, хөнгөн гавшгай, захирч жолоодоход бэрх.

-Цуй Хао өгүүлсэн нь: Яаж ингэж ярих билээ. Жужанчууд эртнээс манай хилийн тэрслүү боол. Говиос хойш өндөр сэрүүн, шумуул байхгүй, сайхан ус, өвстэй. Умард зүгийн нутгийг бэлчээр, тариаланд ашиглаж болох учир тариа эрхэлж хооллож болохгүй бус билээ. Жужаны үр хүүхэд дагаар орж ирэхэд язгууртайд нь гүнж шагнаж, язгуургүйг нь жанжин түшмэл болгосон нь ордонд дүүрэн байна.

-Жужаныг довтлохыг үл дэмжигч түшмэл хэлсэн нь: Эдүгээ У (Хятадын төв, өмнөд хэсгийг эзлэн байсан Сун улс)-гийн дээрэмчид өмнө талаас дээрэмдэх гэж байхыг үл хайхран умар зүг довтлон цэргээ мянга гаруй газар аваачаад хэрхэхийг мэдэхгүй байх билээ.

-Цуй Хао өгүүлсэн нь: Тийм бус. Энэ жил Жужаныг устгахгүй бол өмнөд дээрэмчдээс хамгаалж чадахгүй.



## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 1, 2-ыг уншаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Сурвалж 1-ийн мэдээллээс Умард Вэй улсын олонх түшмэд яагаад Жужаныг довтлохыг эсэргүүцсэнийг бүрэн мэдэж чадах уу?
2. Умард Вэй улсын Шизу хаан яагаад тэр жилдээ Жужаныг довтлохоор санаа шулуудсан бэ?
3. Умард Вэй улс яагаад Жужан улсыг мөхөөхийг зорьж байсныг тайлбарлаарай.

## Түрэг, Уйгурын үеийн монголчууд, Хятан гүрэн

Жужан улс мөхсөний дараа Монгол нутагт Түрэг угсааны улсууд ноёрхох болов. 555-745 онд Түрэг улс, 745-840 онд Уйгур улс оршин тогтножээ. Түрэг улсыг үндэслэгч, анхны хаан нь Жужаны эсрэг бослогын толгойлогч Буман байв. Түүний залгамжлагчид газар нутгаа Солонгосын хойгоос Дундад Ази хүртэл тэлсэн юм. Гэвч 744 онд түрэгүүдийн захиргаанд байсан уйгурууд бослого гаргаж Түрэг улсыг мөхөөн, Уйгур улсыг байгуулжээ. Уйгурын хаан нь бослогын толгойлогч Пэйло байлаа. Түүний хүү Моюнчур хааны үед Уйгур цэцэглэн хөгжжээ.

Тэр үед Жужан аймгуудын ихэнх нь Түрэг, Уйгурын бүрэлдэхүүнд "Татар" нэрийн дор оршин байлаа. Тэднийг Түрэгийн үед Гучин татар, Уйгурын үед Есөн татар хэмээн нэрлэдэг байв.

### 3 СУРВАЛЖ

**732 онд Орхоны хөндийд босгосон Түрэгийн Култегин жанжны хөшөөний бичээсээс.**

[Түрэгийн] Хаан нас нөгчсөн. Уйлан гаслан өмнөөс ургах нарны [орон]... табгач (хятад), төвөд, авар, ром, хиргис, ... кучин (гучин) татар, хятан, татабичууд, өдий төдий хүмүүс ирж, уйлж гасалцгаасан, хаан тийм алдартай байв... Баруун талаас [өмнө зүг] табгач (хятад) хүмүүс дайсан байсан, зүүн талаас [умар зүг] Баз-хаганы гучин огуз дайсан байсан, хиргис, ... гучин татар, хятан, татабичууд цөм дайсан бөлгөө.

840 онд Уйгур улс Енисейн киргизүүдийн довтолгоонд өртөн мөхөхөд, татарууд киргизүүдийг эсэргүүцэн тэмцэж, тэднийг эх нутгаасаа хөөн явуулснаар Монгол нутагт татарууд ноёрхох болжээ. Иймд 842 оны үеэс 922-923 он хүртэлх үеийг "Татаруудын үе" хэмээн нэрлэж болно. Харин Жужан улс мөхөх үед хожим "монгол" гэгдэх болсон цөөн тооны жужанчууд эх нутгаасаа зугтан, Эргүнэ гүнд очиж нутагласан ажээ. Тэд хэдэн зуун жилийн дараа эх нутаг Бурхан Халдун ууланд ирж, монголчуудын өвөг дээдэс болсон билээ.

Сяньбийн олон аймгийн нэг Шар мөрөн, Ляоси орчмоор нутаглах болсон нь Хятан байлаа. Хятан аймгууд хятадын Тан (618-907 он) улс болон Түрэг (555-745 он)-ийн түрэмгийллийн эсрэг тэмцэж, зарим үед захиргаанд нь орж, зарим үед бие даасан байдлаа хадгалан оршин тогтнож байв. VIII зуунаас Хятаны хүн ам өсч, IX зууны сүүлч гэхэд 38 аймгаас бүрдэх болжээ.

Хятан улсыг Елюй овгийн Амбагян байгуулжээ. Амбагян 907 онд Хятаны хаанд өргөмжлөгдөв. Тэрээр 3 жил тутам хаан сонгодог журмыг эвдэж, 916 онд Хятаны хаан ширээг үе залгамжлах ёс тогтоосон байна. Хятанчууд 923-924 онд өнөөгийн Монгол улсын ихэнх нутгийг эрхшээлдээ оруулжээ. Улмаар 936 онд умард Хятадыг довтлон эзэлж, гүрний шинжтэй болоод, улсаа Их Ляо гэж нэрлэв. Хятан гүрэн зүүн зүг Солонгос, баруун, баруун хойш Уйгур, Тангудыг байлдаж эрхэндээ оруулжээ.

XI зууны дунд үеэс Хятан гүрний захиргаанаас гарах гэсэн аймаг улсын бослого хөдөлгөөн энд тэндгүй гарах болжээ. Тэдгээрээс хамгийн том нь 1113 онд эхэлсэн Зүрчидийн бослого байв. Тэд Хятан гүрний захиргаанаас гарснаа зарлаж, Хятаны зарим

нутгийг эзлэн, 1115 онд Алтан улсыг байгуулжээ. Алтан улс 1115-1118 онд Хятаныг довтолж, 50 илүү хотыг эзлэв. 1118-1125 онд Сүн улстай хүч хавсарч Хятантай байлдан Тяньзо хааныг олзлон авснаар 200 гаруй жил оршин тогтносон Хятан гүрэн мөхжээ. Гэвч Хятаны нэгэн язгууртан Елюй Даши Дундад Ази хүрч, Хар Хятан буюу Баруун Ляо улсыг байгуулсан юм.

**4 СУРВАЛЖ**

**1180 онд бичсэн “Хятан улсын түүх”, 1343 онд Монголын Юань гүрний түүхчдийн бичиж дуусгасан “Ляо улсын түүх”-ээс.**

Хятан улсын түүх: [Хятаны] эзэн хаад улс дотроо харьяа тойргуудаа цөлмөж, хөрш нутгийнхныг байнга түйвээнэ. Тэр ч байтугай зүрчидийн нутгаас далайн зүүн талын шонхор барьж, монгол аймгийн нутгаас нохой авна... Татар, монгол... аймгуудыг номхотгох, янз бүрийн цэрэг байгуулна.

Ляо улсын түүх: 1084 оны 2, 3 дугаар сард Монгол улс Их Ляо улсад элч илгээн бэлэг барив.



**СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ**

**Сурвалж 3, 4-ийг уншаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Түрэг ба Татарын харилцааны талаар ямар дүгнэлт хийж болох вэ?
2. Монгол-Татар нь Хятан гүрэнтэй Түрэгээс илүү найрсаг харилцаатай байж чадсан уу? Эх сурвалжид үндэслэн тайлбарлаарай.



**ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ**

**Дараах бичвэрийг уншаад, асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

Түүхэн сурвалжуудад өгүүлснээр, хятанчууд нь Дунхугийн салбар юм. Тэдний өвөг Хүннүд цохигдоод, Сяньби ууланд нутаглаж, сяньбичууд хэмээгдэв. Сяньбийн нэг салбар Шар мөрөн, Ляоси орчмоор нутагласан ба тэднийг IV зууны сүүлээр Хятан хэмээн нэрлэх болжээ.

- Хятан ба монголчуудын угсаа гарлын хамаарлыг бүдүүвч зурж харуулна уу. Өмнөх мэдлэгээ ашиглаарай.

## 3. ЭРТНИЙ УЛСУУДЫН АЖ АХУЙ, ТЕХНОЛОГИЙН ДЭВШИЛ

### Аж ахуй

Хүрлийн үед үүссэн нүүдлийн мал аж ахуй Хүннү гүрний үед хөгжингүй шатандаа шилжин оржээ. Хүннүгийн үе гэхэд таван хошуу малыг төрөл бүрээр маллах арга ухаан боловсорч, малын ноос, арьс шир, мах, сүү цагаан идээ боловсруулах цогц технологи хөгжсөн байв. Эртний улсуудын мал сүргийн бүтэц нь өнөөгийн монголчуудтай адил бөгөөд хонь, ямаа хамгийн олон, харин тэмээ хамгийн цөөн байжээ.

**1 СУРВАЛЖ**

**Сыма Цяний “Түүхэн тэмдэглэл” бүтээлийн 110-р бүлэг “Хүннүгийн шастир”-аас.**

Хань улсад дургүйцэн Хүннүд хүчин зүтгэх болсон Хань улсын ордны тайган Жун Хан нь Гиюй (НТӨ 174-161, өргөмжилсөн нэр нь Лаошан) шаньюйд дараах зөвлөгөөг өгөв.

Хүннүгийн хүн ам Хань улсын нэг тойрогт хүрэхгүй. Хүчирхэг байгаагийн шалтгаан нь хувцас хунар, хоол, идээ өөр, Хань [Хятад]-д түшиглэхгүйн учир болой. Эдүгээ шаньюй дассанаас давж, Хань эд агуурст дурлана. Эд агуурсынхаа хорьхон хувиар Хүннүгийн хүн ардыг Хань татаж чадмуй. Хань [Хятад]-ийн торго дурданг өвс бутан дундуур чирэн явав. Хувцас хунар цөм урагдан салбарчээ. Арьсан дээл хувцас шиг бөх биш юм. Хань-ийн хоол идээ бүгдийг хаяв. Айраг хурууд шиг шимтэй бус гэдгийг үзэв.

Монголын эртний улсуудад газар тариалан туслах аж ахуй болон хөгжжээ. Эртний улсуудын хүн амын зарим хэсэг нь суурин байгуулж, тариалан эрхэлдэг байв. Мөн газар тариаланд олзны суурьшмал иргэдийг ажиллуулж байжээ. Нүүдэлчдийн тариалангийн гол нутаг нь Сэлэнгэ мөрөн, Орхон, Туул, Эгийн голын сав бөгөөд гол төлөв арвай, хар будаа, буудай тариалсан ул мөр олддог. Хүннүгийн тариаланд тухайн үеийн технологийн ололт болох үхэрт хөллөдөг төмөр хошуут анжис ашиглаж байсан бол Хятан гүрэнд тариалангийн суваг шуудуу малтаж, газар тариалангийн тусгай хууль гаргаж байжээ.

Эртний улсуудад **ан гөрөө** аж ахуйн нэг чухал хэсэг байв. Эртний улсудын аж ахуйд холын худалдаа чухал үүрэгтэй байлаа. Нүүдэлчид алс хол аялж, худалдаа хийдэг байсан нь тэдний морин тээвэр хөгжсөнтэй холбоотой ажээ. Тэд хилийн боомтуудаар мал, малын бүтээгдэхүүнээ аваачиж, хэрэгцээт бараагаар арилждаг байв. Хүнну нар Хятадаас торго, даавуу, чий будагтай аяга, үр тариа, толь зэргийг худалдан авдаг байсан бол хятадууд тэднээс адуу, ширмэл ширдэг, ноосон бүтээгдэхүүн, арьс шир, ангийн арьс үс, үнэт чулуу авах сонирхол өндөр байжээ.

**МЭДЛЭГЭЭ ГҮНЗГИЙРҮҮЛЬЕ**

**Ан гөрөө:** Ан гөрөө нүүдлийн мал аж ахуйд туслах үүрэгтэй байлаа. Өрхүүд дангаар буюу цөөн хэдээр "ан ав" хийхийн сацуу олон хүмүүс оролцсон "ав хоморго" зохион байгуулдаг уламжлал тогтжээ. Ав хоморгыг төрөөс зохион байгуулах нь түгээмэл байв. Энэ нь аж ахуй хэрэгцээг хангахаас гадна цэргийн бэлтгэл сургуулилт болдог байлаа. Жишээлбэл, Хүннүгийн шаньюй 100 000 морьт цэрэгтэй ав хоморго хийсэн тухай мэдээ бий.

## 2 СУРВАЛЖ

**Хань улсын түшмэл Хуан Куаны бичсэн "Давс, төмрийн бодлого" хэмээх тэмдэглэлд НТӨ 81 онд Хань улсын хааны ордонд хэлэлцсэн аж ахуйн талаарх төрийн бодлогын тухай өгүүлэхдээ Хань, Хүннүгийн худалдааны тухай хөнджээ.**

Хятад орны ердийн хэсэг торгоор Хүннүгийн өдий төдий алтны үнэтэй юмыг авч, чингэснээрээ дайсан орны нөөцийг хорогдуулж байна. Чингээд илжиг, луус, тэмээн жин хил рүү цувж, тахь, алаг морь цөм манай морь болж, булга, тарвага, үнэг, дорго, эсгий, ширмэл ширдэг, шүр, болор манай эрдэнэ болж байна. Энэ бол гадаад орны эд дотогшоо урсаж, олз гадагш гоожихгүй байгаа хэрэг билээ.

Хүнну болон түүний дараагийн улсууд Хятадаас гадна баруун зүгт худалдааны харилцаа тогтоожээ. Хятадууд нүүдэлчдийн хүчийг сулруулахын тулд хилийн боомтуудаа хааж, худалдааг зогсоож байсан нь зөрчилдөөнд хүргэж байсан юм. Гэвч нүүдэлчид алс баруун зүг Ром хүрдэг Торгон замын худалдаанаас үлэмж ашиг хүртэж байлаа. Энэ байдлыг мэдсэн Хань улс уг замыг эрхшээлдээ оруулах бодлого явуулснаар Монголын эртний улсууд болон Хятадын хоорондн Торгоны замыг хянахын төлөө урт хугацааны тэмцэл өрнөжээ.



## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 1, 2-ыг уншаад доорх асуултад хариулна уу.**

1. Тайган Жун Ханы хэлснээр, НТӨ 160-аад оны үед Хүнну хүчирхэг байсан шалтгаан нь юу вэ?
2. Тайган Жун Ханы Гиюй шаньюйд өгсөн зөвлөгөөний гол санаа юу вэ?
3. Сурвалж 1, 2-ын мэдээг харьцуул. НТӨ 160-аад онд Гиюй шаньюйд өгсөн Жун Ханы зөвлөгөөг НТӨ 81 оны үед хүнну нар хэр зэрэг хэрэгжүүлж байсан бэ?
4. Хүнну-Хань улсын хилийн худалдаа хоёр талд тэнцүү ашигтай байсан уу?
5. Хань улс яагаад Хүннүгээс адуу худалдан авах сонирхолтой байсан бэ?

## Гар урлал, технологийн дэвшил

Хүрлийн үе, түрүү төмрийн үеэс Монгол нутагт төмөрлөгийн үйлдвэрлэл эрчимтэй хөгжив. Эртний нүүдэлчид хүрэл, төмөр, мөн алт хайлж, чанартай багаж зэвсэг, гоёлын эд зүйлс урлаж байлаа. Нүүдэлчид анх тэрэг зохион бүтээж улмаар морийг эмээллэн унаж сурчээ. Тэдний тэрэг, адууны тоног хэрэгслийн технологийг хожим Хятад зэрэг суурьшмал орнууд зээлдэн авсан байна.

Хүннү, Сяньби нар төмөрлөг үйлдвэрлэлийг өндөр түвшинд хөгжүүлэв. Тэд газар зууханд төмөр хайлж, олон төрлийн хөдөлмөрийн багаж хэрэгсэл, илд, хутга, жад, сумны зэв зэрэг сайн чанарын байлдааны зэр зэвсэг үйлдвэрлэдэг байлаа. Хүннүд төмөрлөг үйлдвэрлэл өндөр хөгжсөний жишээ нь Архангай аймгийн Өгийнуур сумын нутгаас олдсон төмөр суурьтай хүрэл тогоо юм. Хүннү нар хоёр өөр шинж чанартай төмөрлөг болох төмөр, хүрлийг нийлүүлэн гагнаж, бат бөх тогоо хийх нарийн технологи эзэмшсэн байжээ.

**3 СУРВАЛЖ**

**V зуунд Хятадын түүхч Фань Е-гийн эмхэтгэн бичсэн "Хожуу Хань улсын судар"-ын "Ухуань, Сяньбийн шастир"-т ухуань болон сяньбичуудын талаар дараах мэдээг өгүүлжээ.**

- Эмэгтэйчүүд нь хатгамал хатгана, эсгий оёж ширдэг хийнэ. Эрэгтэйчүүд нь нум сум, эмээл хазаар хийдэг. Хүрэл, төмрийг давтан цэргийн зэвсэг үйлдэнэ.
- Их ахлагч нум сум, эмээл хазаар хийж чаддаг, алт, төмөр хайлдаг, цэргийн зэвсэг хийдэг, арьс боловсруулдаг, хээлдэг, хатгадаг, торгон утас, ноосон бөс нэхдэг.

Сяньбийн үед аж ахуй, технологийн нэг том ололт гарсан нь төмөр дөрөө байлаа. Хэдийгээр эртний нүүдэлчид морийг эмээллэн унадаг байсан боловч дөрөө хожуу үүссэн байна. Эрдэмтэд Дорнод аймгийн Хөх нуурын Өгөөмөр хэмээх газраас III зууны үеийн төмөр дөрөө илрүүлсэн нь Монголд хамгийн эртнийх юм. Сяньби угсааны Жужан, Тоба улсууд төмрийг дайн байлдаанд ихээр ашиглах болжээ. Тэдгээр улсууд цэрэг, морио иж бүрэн хуяглаж байв. Жужанчууд өөрийн харьяат түрэгүүдээс төмрөөр алба авч байлаа. Нүүдэлчдийн төмөрлөг үйлдвэрлэл Түрэг, Уйгур, Хятан улсуудад үргэлжлэн хөгжжээ.

**4 СУРВАЛЖ**

**III зууны үеийн төмөр дөрөө.**

Дорнод аймгийн Гурванзагал, Чойбалсан сумдын зааг Хөх нуурын Өгөөмөр.




Хүннүд арьс шир, малын үс ноос боловсруулах технологи хөгжив. Ширмэл эсгий эдлэл хийх технологи Хүннүгийн үед үүсчээ. Хүннүгийн эсгий урлалын арга технологийг харуулах дурсгал нь Ноён уулын язгууртны булшнаас олдсон ширдэг юм. Энэхүү нарийн хийцтэй дурсгал Хятадын Хань улс Хүннүгээс яагаад эсгий ширдэг худалдан авч байсныг харуулдаг. Ноён уулын ширдэг дээр хээ угалз, амьтдыг уран гоё дүрсэлсэн нь урлагийн гайхамшигтай бүтээл хэмээн өнөө үед ч үнэлэгддэг билээ. Мөн хүннү нар эргэх хүрд ашиглан олон төрлийн гоёмсог шавар ваар сав урлаж байжээ.

Хүннүгийн үед хөгжсөн малын бүтээгдэхүүн боловсруулах арга технологиуд Сяньби болон сяньби угсааны улсуудад уламжлагдан хөгжсөн юм. Хятан гүрний үед гар урлалын

хөгжил өвөрмөц шинжийг олов. Хятанчууд нүүдэлчин болон суурин соёлын мэдлэг ухааныг хослуулан эзэмшиж, өөрийн гэсэн баялаг соёлын уламжлал бий болгожээ. Тухайлбал, VIII-X зуунд Хятаны зарим аймаг ялам мод ургуулж, торгоны хүр хорхой үржүүлэх аргыг эзэмшсэн байлаа.



### СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 3, 4-ийг судлаад асуултад хариулна уу.**

1. Сяньби, ухуаньчууд ямар бүтээгдэхүүнүүд хийж чаддаг байсан бэ?
2. Сяньбийн үед төмөр дөрөө зохион бүтээснээр морь унахад ямар давуу талууд бий болсон бэ?



### ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

- Өнөөгийн монголчууд бид Хүнну, Сяньбийн гар урлал, технологиос юуг өвлөн авсан байна вэ? Мөн тэднээс өвлөн үлдэж чадаагүй зүйл юу байна вэ? Хэрэв өвлөж аваагүй зүйл байвал, яагаад гэдгийг нь тайлбарлана уу.

## 4. ЭРТНИЙ УЛСУУДЫН СОЁЛ

Монголын эртний улсуудын соёл нүүдэлчдийн аж амьдралаас урган хөгжжээ. Нүүдэлчид өөрийн гэсэн утга зохиол, дуу хуур, дүрслэх урлагийн уламжлалтай байлаа. Түүхэн сурвалжид монголчуудын өвөг болох хүнну, сяньби нарын уртын дууны домог, дууны шүлэг, түүхэн домог тэмдэглэгдэн үлджээ. Мөн тоба, хятанчууд ном зохиолуудыг эх хэлээрээ туурвиж байв. Эртний улсуудын дүрслэх урлагт хүрлийн үе, түрүү төмрийн үеэс уламжлалтай нүүдэлчдийн амьтны загвар чухал байр суурь эзэлж байлаа. Үүний жишээ нь Ноён уулын хүнну булшнаас олдсон эсгий ширдэг дээрх амьтдын уран гоё дүрслэл юм.

### 1 СУРВАЛЖ

**Хүннүгийн язгууртны булшны эд зүйлс.**

1. Алтан шармал чимэг, Хэнтий аймгийн Баян-Адрага сумын Дуурлиг нарс, 2. Нар, сар хэлбэрт алтан ялтсан чимэг, Архангай аймгийн Хайрхан сумын Гол мод, 3. Сарлагийн дүрст мөнгөн чимэг, Төв аймгийн Борнуур сумын Ноён уул.

1.



2.



3.



Хүннү, сяньбичууд зарлиг тушаалыг мод, яс сийлэн тэмдэглэдэг байсан тухай түүхэн сурвалжид өгүүлжээ. Гэвч тэд чухам ямар бичиг хэрэглэж байсан нь өнөө хэр мэдэгдээгүй байна. Зарим судлаачид **Орхоны руни бичгийг** анх хүннүчүүд хэрэглэж, хожим түрэг, уйгуруудад уламжлагдсан хэмээн таамагладаг. Түрэг, Уйгур улсын үед руни бичиг хэрэглэж байсныг гэрчлэх дурсгалууд Монгол нутгаас цөөнгүй олджээ. Уйгурууд эхэндээ руни бичигтэй байснаа хожим Дундад Азиас **согд бичиг** зээлдэн авсан байна. Харин хятанчууд өөрсдөө их, бага хэмээх хоёр төрлийн бичиг үсэг зохион хэрэглэсэн билээ.



### ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО

**Орхоны руни бичиг.** Монгол нутгаас олдсон Түрэгийн үеийн хөшөө, хадны бичиг. Анх Орхоны хөндийгөөс олдсон Түрэгийн хөшөөний бичиг нь Умард Европын эртний руни хэмээх бичигтэй төстэй тул Орхоны руни бичиг хэмээгдэх болжээ.

**Согд бичиг:** Дундад Азид оршиж байсан иран угсааны согд хэлт ард түмний бичиг.

## 2 СУРВАЛЖ

**Ахын дуу.** Сяньбийн угсааны Муюн улсыг үндэслэгч Муюн 285 онд азарганы ноцолдооноос болж ах Түгүхүньтэйгээ муудалцан, хөөж явуулсандаа хожим гэмшин, ахаа санан «Ахын дуу»-г зохион дуулсан ажээ. Ах нь албат иргэдээ дагуулан алс баруун зүг нүүж, Хөх нуурт очиж нутаглан, Тогон (Түгүхүнь) улсыг байгуулсан юм.

Ахан (ах) минь явчихаад эргэж ирсэнгүй
Аль алинаасаа салан одох нь хялбар
Ахин бие биетэйгээ уулзах нь хэцүү
Адуу ноцолдоно, хүн ноцолдохгүй
Дайсагналцах нь хүмүүст ч бүй
Дайсагналцах нь адуунд ч бүй

Та Байлань уул тийш явсан
Түмэн газар надаас холдсон
Уул Лун нь өндөр
Уул Инь нь хүйтэн
Энд ах минь үзэгдэхгүй нь
Элэг зүрхийг минь шимшрүүлнэ
Үр ач нар уйлан гашуудна

Хүннүгийн үеэс амьтдаар бэлгэдсэн 12 жилийн цаг тоолол хэрэглэх болжээ. Энэ нь аж ахуй хөтлөх, шүтлэгийн зан үйл гүйцэтгэх хийгээд баяр ёслол хийх, аян дайнд мордох зэрэгт чухал үүрэгтэй байв. Сяньби угсааны улсуудаас одон орон, тооны ухааны эрдэмтэд төрөн гарч, бүтээл туурвиж байсан тухай мэдээ бий.

Хүннү нар бөө мөргөлтөн байв. НТӨ III зуун гэхэд Дундад Азид Энэтхэгээс бурхны (буддын) шашин дэлгэрсэн байжээ. Хүннү нар баруун зүгийн орнуудтай өргөн харилцаатай байсан тул бурхны шашин Хүннүд нэвтэрсэн гэж судлаачид үздэг. Бурхны шашин сяньби угсааны Тоба Вэй болон Жужан улсад нэвтэрч, төрийн шашин болжээ. Бурхны шашнаар дамжин эртний Энэтхэгийн төр, шашныг хослон барих хоёр ёс Жужан улсын үед анх дэлгэрч төрийн үзэл суртал болов. Уйгур улсад бурхны шашин дэлгэрч байсан боловч Уйгурын хаад Согдын манихейн шашныг ивээлдээ авсан байна. Хятан гүрэнд янз бүрийн шашин оршиж байсан боловч Хятаны хаад бурхны шашныг тэтгэж, хятан хүн амын дунд ихэд дэлгэрчээ.

Монголын эртний улсуудад нүүдлийн мал аж ахуйгаас гадна өөр аж ахуй эрхэлдэг байв. Тэдгээр улсуудад гар урлал, газар тариалан хөгжихийн хэрээр хот суурин байгуулагдсан ажээ. Монгол улсын нутгаас Хүннүгийн үед холбогдох арав гаруй хот суурины үлдэгдлийг олж илрүүлээд байна. Хүннү нар хотын ойролцоо газар тариалан эрхлэх нь түгээмэл байжээ. Түрэг, Уйгур, Хятаны үеийн хот суурины туурь Монгол нутгаас цөөнгүй олдсон юм. Тэдгээрээс хамгийн том нь Орхоны хөндийд орших Уйгурын нийслэл Харбалгас хотын туурь юм.



## МЭДЛЭГЭЭ ГҮНЗГИЙРҮҮЛЬЕ

**Уйгурын нийслэл Харбалгас хотын туурь.** Уг хотын туурь Орхон голын хөндийд Хархоринноос хойш 25 км зайд (Архангай аймгийн Хотонт сумын нутагт) оршдог. Энэ хотыг 751 онд Уйгурын хаан Муюнчур үндэслэн байгуулсан бөгөөд түүний үед Уйгур улс үлэмж хүчирхэгжин манджээ. Харбалгас наанадаж 30 гаруй км$^2$ талбайг эзлэн оршин байсан нь тухайн үедээ олон хүнтэй маш том хот байсныг илтгэдэг. Харбалгас нь олон орны хүмүүс ирдэг, хана хэрэм, орд харш, сүм хийд, зах зээлийн газруудтай, худалдаа арилжаа, гар урлал, урлаг соёл өндөр хөгжсөн хот байжээ.



## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 1, 2-ыг судлаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Хүнну язгууртны булшнаас олдсон эд зүйлст юуг дүрсэлсэн байна вэ? Эдгээр нь хүнну нарын сэтгэлгээний ямар онцлогийг илэрхийлж байна вэ?
2. Сяньбийн үеийн “Ахын дуу”-нд ямар утга санаа илэрхийлсэн байна бэ?



## ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

- Өнөөгийн монголчууд бид Монголын эртний улсуудын соёлоос юу юуг өвлөн авсан бэ?



3 БҮЛЭГ

# МОНГОЛЫН ЭЗЭНТ ГҮРЭН (XII-XIV ЗУУН)

## ТҮЛХҮҮР АСУУЛТ

- IX-XII зууны Монгол аймгуудын хөгжил ямар онцлогтой байсан бэ?
- Их Монгол улсын Монголын түүхэнд гүйцэтгэсэн үүрэг, ач холбогдол юу вэ?
- Чингис хааны үед монголчуудын аж ахуй, соёлын хөгжилд ямар өөрчлөлт гарсан бэ?
- Чингис хаан, түүнийг залгамжлагчдын хийсэн аян дайны шалтгаан, үр дүн юу вэ?
- Монголын эзэнт гүрний задралын шалтгаан юу вэ?

| Монгол ханлигуудын үе 1100-1206 он | Монголын эзэнт гүрэн | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| | Их Монгол Улс 1206-1271 | Юань улс 1271-1368 | Алтан ордоны улс 1242-1480 | Цагадайн улс 1221-1363 | Ил хаант улс 1256-1335 |

## 1. ЧИНГИС ХААНААС ӨМНӨХ ҮЕИЙН МОНГОЛЧУУД

### Монголчуудын гарал угсаа, аймаг улсууд

555 онд Жужан улс мөхсөний дараа түрэгүүдэд шахагдсан жужанчуудын нэг хэсэг нь Эргүнэ гүнд, нөгөө хэсэг нь Буйр нуурын сав газар нутаглажээ. Үлдсэн хэсэг нь Түрэг, Уйгурын харьяанд орж, уугуул нутагтаа үлдэв. Эргүнэ гүнд зугтан очсон монголчууд хожим буцан ирж, гурван голын эхээр нутагласан билээ. Тэднийг түүхэн сурвалжид Хэрэйд, Найман, Татар, Монгол гэх өөр өөр нэрээр тэмдэглэсэн боловч угтаа цөм монголчууд ажээ.

**1 СУРВАЛЖ**

**“Судрын чуулган”-аас.**

Монголын Ил хаант улсын төрийн сайд, түүхч Рашид Ад-Дин Фазлуллах Хамаданигийн удирдлага дор 1304 онд туурвисан энэхүү бүтээлд монголчуудын угсаа гарлын тухай “Эргүнэ гүний домог”-ийг дүрслэл зургийн хамт нийтэлсэн байдаг.



Монголчуудын ярих нь [XIV зуунаас] хоёр мянга орчим жилийн тэртээ монгол аймгууд түрэгүүдэд дарагдан хоёр эм, хоёр эрээс илүү хүн үлдээгүй бөгөөд алс зугтаан гаднаас нь ганц жимээр л орж болдог, эргэн тойрон уулс, ойгоор хүрээлэгдсэн Эргүнэ гүн хэмээх тэгш хөндийд суурьшжээ. Тэр нутагт 400 орчим жил суусны дараа өсч үржин багталцахаа больсонд хоорондоо зөвлөлдөн далан үхэр, адуу алж арьсаар нь тулман хөөрөг хийж, төмрийн хүдэр бүхий уулын хэцийг хайлтал хөөрөгдөн сэтэлснээр барахгүй их хэмжээний төмөр олборложээ. Ийн гарсан монголчуудыг дотор нь Нохос, Хиан хэмээн ангилах бөгөөд нийтэд нь Дарлигин монголчууд гэдэг байв. Харин хожим нь Алун гоо эхийн гурван хөвүүний удмынхныг Нирун буюу ариун нуруунаас гарагчид хэмээн нэрлэх болжээ.

Монголчууд Эргүнэ гүнээс уул хайлуулан, төмөр олзворлож гарснаа үл мартана. Тийм ч учир Чингис хааны овог шинэ жилийн эхний шөнө төмөрчний хөөрөг хяс, нүүрс бэлтгээд төмөр улайсган дөшин дээр тавьж цувьдаг заншилтай билээ.

Буйр нуурын саваар нутаглах болсон монголчуудыг түүхэнд татарууд, Татар улс хэмээн нэрлэдэг. Татарууд 840-өөд оны үеэс хүчирхэгжин манджээ. Тэд киргизүүдийг шахан гаргаснаар Монгол нутагт түрэг угсаатны ноёрхлыг халав. Татар улс хүчирхэгжиж, Хангайн нурууны өмнөд болон Их Хянганы нуруунаас одоогийн Дорнод Туркестан, Ганьсу хүртэлх нутгийг эрхшээн захирах болж, нэр алдар нь Араб, Энэтхэг, Хятад хүртэл түгжээ. Гэвч Татар нь 923 онд Хятан улсын харааат болсноор задарч, олон аймгуудад хуваагдсан ажээ. Тэд Хөлөн, Буйр нуур, Оршуун голын сав газраар төвлөрөн нутаглах болов. Цагаан татар, алчи татар, дутаут татар, алухай татар, айрурут, буйрут хэмээх 6 том аймгаас бүрдэж байлаа. Татарууд 1003 оны үед Хятаны нөлөөнөөс гарч, дахин бие даасан бөгөөд тэр үед нийт 70 мянга гаруй өрхтэй байжээ. Тэд 1135 оноос Монгол тэргүүтэй бусад улсуудтай эвдрэлцэж эхэлсэн байна.

**Монгол улс.** Энэ үед умард зүг Байгал нуураас өмнө зүг Хятадын Цагаан хэрэм, Хянганы нуруунаас баруун зүг Алтайн чанад хүртэлх газар нутагт бусад монголчууд хэд хэдэн бие даасан улсуудад хуваагдан аж төрж байв. Онон, Хэрлэн, Туул гурван голын эхээр нутаглаж байсан монголчууд 1130 онд Хабул ханы удирдлага доор нэгдэж, "*Монгол улс*" хэмээгдэх болов.

## 2 СУРВАЛЖ

**"Судрын чуулган"-аас.**

Бүх Монгол аймаг тус бүрдээ тодорхой угийн түүхтэй. Учир нь монголчуудын заншил бол өвөг дээдсийнхээ уг удмыг хадгалах, шинэ төрсөн хүүхэд бүрт түүнийгээ зааж мэдүүлдэг болохоор өөрийн аймаг, уг гарлыг мэддэггүй хүн нэг ч байхгүй.

Монгол улс нь боржигин, тайчууд, жадаран хэмээх гурван гол аймгаас бүрдэх ба бүрэлдэхүүнд нь урианхай, хонгирад, баяд зэрэг олон монгол аймгууд багтаж байлаа. 1135 онд Хабул хан Алтан улсад айлчлан, хоёр улс эн тэнцүү хөршийн харилцаа тогтоожээ. Гэвч Монгол, Алтан улсын харилцаа муудсанаар 1147 онд монголчууд Алтан улстай дайтан ялж, хойд зүгийн 27 цайзыг нь эрхшээлдээ оруулсан байна. Алтан улс Монголд буулт хийж, жил бүр үхэр, хонь, амуу тарианы алба барих болов. Хабул ханыг нас барсны дараа Тайчууд аймгийн Амбагай хан суув. Тэрээр Алтан улсын эсрэг тэмцлийг амжилттай явуулж байсан боловч татаруудад мэхлэгдэн баривчлагдаж, Алтан улсад хүргэгдэн цаазлагджээ. Амбагай ханы гэрээслэл ёсоор Хабул ханы хөвгүүн Хотулыг хан ширээнд залав. Тэрээр өөрийн шадар Хадаан тайшийн хамт эцэг өвгөдийн өшөөг авахаар Татар, Алтан улсуудтай дайтжээ. Хотул ханыг нас эцэслэсний дараа Есүхэй баатар хан ширээ залгамжилсан байна. 1171 онд Есүхэй баатар татаруудад хорлогдон нас барсны дараа түүний хөвгүүн Тэмүжин хүнд хүчир тэмцлийн дүнд 1189 онд бутарсан улсаа дахин сэргээжээ.

### МЭДЛЭГЭЭ ГҮНЗГИЙРҮҮЛЬЕ

**Монгол язгуууртны хөрөнгө чинээ:** "Судрын чуулган"-д Боданчарын ач Мэнэн Тудуны [бэлэвсэн] хатны хөрөнгө чинээний талаар бичжээ. "Мэнэн Тудуны гэргий Монулун хатан их баян нэгэн байв. Тэрээр Нус эрэг болон Хар уулаар нутаглах бөгөөд хэд хоноод л адуугаа хураадаг. Адуу мал нь олон болохоор тоолж хүчрэхгүй тул уулын оройд гарч суугаад бэлд нь урсах гол хүртэл битүү малын мөр дүүрсэн байвал адуугаа бүрэн байна хэмээн итгэнэ. Харин малын мөр сийрэг байвал дутуу байна гэж үзээд эрж олуулахаар хүн зардаг байлаа".

Монгол-Татарын зөрчил нь Хөлөн, Буйр нуур орчмын мал адуулахад тохиромжтой бэлчээр нутгийн төлөөх тэмцэл хийгээд Алтан улстай харилцах, худалдаа хийх замд Татар улс хөндөлдсөнөөс үүдэлтэй байлаа. Татар улс түүхийнхээ туршид нэг талд Алтан улсыг

эсэргүүцэх, нөгөө талд монголчуудыг довтлох, тэдний довтолгооноос хамгаалах тэмцэл явуулжээ. Хожим Чингис хаан Татарыг мөхөөн Монгол улсад нэгтгэсэн юм.

*Хэрэйд улс* нь Туул, Орхон голын савд Монголтой хил залган оршиж байв. Хэрэйд улс XI зууны үед Маркус ханы удирдлага доор байгуулагджээ. Түүний дараа Сарык хан Хэрэйд улсыг захирч, Татар улстай олон удаа дайтаж, байр сууриа бэхжүүлэв. Дараа нь Маркусын хөвүүн Куржакуз буюруг хан ширээ залгамжилсан бол 1160-аад оноос 1203 он хүртэл Тоорил хан Хэрэйд улсыг захирчээ. Хэрэйдүүд Монгол улстай сайн хөршийн харилцаатай байсан юм. Тоорил 1196 онд хан ширээгээ дүүдээ алдахад нь Чингис хаан цэрэг гарган тусалж байв. Мөн Чингис хааны Монгол улсаа сэргээхийн төлөө тэмцэлд гол холбоотон нь Тоорил хан байлаа.

Алтайн, Хангайн нурууг дамнан Эрчис гол хүртэлх өргөн уудам нутагт *Найман улс* оршиж байлаа. Найман нь 1100 оны орчим Кушлук буюруг ханы удирдлага доор хүчирхэгжжээ. 1196 онд Инанч билгэ хан таалал төгссөний дараа түүний хөвгүүн Таян хан, Буюруг хан нар төрийн эрх булаалдан тэмцэлдсэний улмаас Найман улс хоёр хэсэгт хуваагдсан байна.

Монгол нутагт дээрх улсуудаас гадна хэд хэдэн **аймгийн холбоо** оршиж байлаа. Тэдний нэг нь Монгол улстай хаяа дэрлэн оршиж байсан Гурван Мэргидийн холбоо юм. Орхон мөрний адаг Буур хээрт Удуйд мэргид, Орхон, Сэлэнгийн бэлчир Талхун арлаар Увас мэргид, Сэлэнгийн Каражи хээрт Хаад мэргид нутаглаж байв. Тэднээс Удуйд мэргид илүү хүчирхэг байжээ. Цагаан хэрмийн араар Онгуд аймгуудын холбоо нутаглаж, Алтан улсын хойд хилийг сэргийлэн хамгаалах үүрэг гүйцэтгэж байв. Гэвч тэд монголчуудын талыг баримталдаг байлаа.



**ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО**

**Аймгийн холбоо:** Нэг угсааны аймаг өргөжин томрохын хэрээр аймгуудад хуваагдах буюу бусад аймгуудыг нэгтгэсэн холбоог хэлнэ.

Монголын умард хэсэгт байх ой тайгын бүсэд буюу Байгал нуур, Баргужин төхөм, Горлог мөрний сав газраар нутаглан ан гөрөө голлон эрхлэгч аймгуудыг **ойн иргэд** хэмээдэг. Ойн иргэд дотор ойрад, урианхай, урасуд, тэлэнгүд, куштеми, булгачин, хэрэмчин зэрэг олон аймаг багтаж байв. Тэд бусад монгол аймгуудтай байнгын харилцаатай байлаа. Энэ мэтээр Монгол угсаат улс, аймгууд тус тусдаа бие даасан шинжтэй оршин сууж байсан боловч өөр хоорондоо нягт хэлхээ холбоотой байв.

## 3 СУРВАЛЖ

**1. "Судрын чуулган"-аас.** “Хабул ханы хатан хонгирад аймгийн Гуа Гулгугийн ах Сайн тегин өвдсөнд түүнийг эмчлүүлэхээр [Татарын] Чаргэл Будуй нэрт бөөг залжээ. Тэрээр бөөлсөн боловч Сайн тегин үхсэнд бөөг зодож хөөв. Дараа нь Сайн тегиний ах дүү нар очиж Чаргэл бөөг алав. Энэ шалтгаанаас болж татар болон монголчуудын хооронд өс хонзон үүсчээ”.

**2. Лувсанданзангийн “Алтан товч”-оос**

| | |
|---|---|
| Хоёр наран ургаваас<br>Хулгийн усан ширгэюү | Хоёр хаан сууваас<br>Хамаг улсаа барьюу. |

**3. Ата Малик Жувейнигийн “Ертөнцийг байлдан дагуулагчийн түүх”-ээс**

“Чингис хааныг гарч ирэхээс өмнө татарууд тодорхой нэгэн удирдагчгүй байв. Олон аймгуудад хуваагдан өөр хоорондоо байнга тулалдах бөлгөө...Энэ байдлаасаа болж Хятадын хаанд захирагдан татвар төлөх болтлоо доройтжээ”. (Ираны түүхч Ата Малик Жувейни 1252-1259 оны хооронд монголчуудын дунд байж энэ бүтээлээ туурвисан).

***Монголын нийгмийн байгуулал, аж ахуй, соёл***. Энэ үеийн монгол угсааны улсууд нүүдэлчдийн төрийн уламжлал болох гурван гарын бүтэцтэй байв. Тухайлбал, Монгол, Хэрэйд улсууд хан болон түүний шадруудын гарт захирагдах гурван хэсэгт хуваагдаж байлаа. Нийгмийн давхраажил бий болж, удирдагчид хан, гүр хан, буюруг; шадар ноёд нь тайш, сэцэн, мэргэн, баатар зэрэг цол зүүж байжээ. Тухайн үеийн монголчууд нийгмийн зохион байгуулалтын хувьд овгуудад хуваагдан, аж ахуйн хувьд нүүдлийн амьдралд илүү тохиромжтой **хүрээн**ий хэлбэрийг голлон ашиглаж байлаа.



**ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО**

**Хүрээ**: Овгоор нүүж буухдаа хүрээ тойрог байрлалаар гэрээ барьж, дундаа овгийн ахлагчийн өргөөг босгон хамгаалж, хамтаараа аж ахуйгаа эрхлэн хөтөлж байсан хэлбэр.

Монгол аймгууд аж ахуйн хувьд талын малчин, ойн анчин хэмээх хоёр бүлэгт хуваагдаж байв. Талын малчин аймгууд нүүдлийн мал аж ахуй голлон, ан гөрөө, газар тариаланг хавсарга байдлаар эрхэлнэ. Нүүдлийн мал аж ахуйн ашиг шим нь бусад аж ахуйгаас илүү тул малчин аймгууд ойн аймгуудаас илүү баян, хөгжингүй байв. Ойн анчин аймгууд ан гөрөө голлон эрхэлж, нүүдэллэн аж төрж байв. Үүний хажуугаар цаа буга, сарлаг, аргаль гаршуулан сүү шимийг нь хүртдэг байжээ.

Тухайн үеийн монголчууд уран дархан, мужаан, арьс шир боловсруулалтын нарийн арга технологийг чадамгай эзэмшсэний зэрэгцээ хөрш орнуудтай худалдаа арилжаа хийдэг байв.

Ихэнх монгол аймгууд бөөгийн шашин шүтэхээс гадна Хэрэйд, Онгуд, Найманы дунд бусад шашин ч нэвтэрч байв. Монголчууд хурим найр, баяр ёслолын үеэр эрийн гурван наадмын зэрэгцээ бүжин цэнгэдэг байлаа. Өвөг дээдсийнхээ баатарлаг түүхийг магтан дуулсан туульс өргөн дэлгэрч байв.



## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 1, 2, 3-ыг уншаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Сурвалж 1 тухайн үеийн монголчуудын эрхлэх аж ахуйн тухай ямар мэдээлэл өгч байна вэ?
2. “Монголын нууц товчоон”-д Чингис хаанаас өмнөх олон үеийн уг гарвалыг өгүүлжээ. Бусад монголчууд түүний адилаар уг гарвалаа мэддэг байсан уу? Сурвалж 2-ын мэдээг ашиглаж тайлбарлаарай.
3. Сурвалж 1, 2-ыг харьцуулах замаар Эргүнэ гүний домог үнэн бодитой эсэх талаар ярилцаарай.
4. Сурвалж 3-ын мэдээнд тулгуурлан Монгол аймгуудын хямралын шалтгааныг тайлбарлана уу.
5. Сурвалж 3-ын 2, 3-р хэсгийн мэдээг Алун гоо эхийн сургаалын утга санаатай холбож 50-80 үгэнд багтсан эргэцүүлэл бичээрэй.



## ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

- Уг удмаа мэдэх, угийн бичиг хөтлөхийн ач холбогдлыг жагсаан гаргана уу.
- Уг удмыг эрхэмлэх тухай сургасан монгол ардын зүйр цэцэн үгсийг олж, утгыг тайлбарлаарай.

## 2. ИХ МОНГОЛ УЛС

### Чингис хаан Их Монгол улсаа байгуулсан нь

Тэмүжин 1162 онд Есүхэй баатрын ахмад хүү болон төржээ. Түүнийг 9 настайд Есүхэй баатар татаруудад хорлогдон нас барахад харьяа овог, аймгууд нь хаяж одсон тул гэр бүлийн хамтаар амьдралын хүнд бэрхийг туулжээ. Гэвч Өэлүн эхийн шантаршгүй зориг, нугаршгүй зүтгэлийн ачаар Есүхэй баатрын хөвүүд талын язгууртан, төрийн зүтгэлтэн болон өсөж хүмүүжсэн ажгуу.

Тэмүжин өсөж томрохын хэрээр өрсөлдөгчид нь түүнийг дарахаар удаа дараа оролдож байлаа. Нэгэн удаа ах дүү Тайчууд аймгийн толгойлогчид “Хурганы үс гуужив, төлөгний үс төлжив” хэмээн довтлон ирж Тэмүжинийг олзлов. Гэвч тэрээр уран арга, эрэлхэг зориг гарган тэдний гараас мултарч чаджээ. Дараа нь 1179 онд мэргидүүд Тэмүжиний хүрээг довтлон **Бөрт үжин**, **Сочигэл эх** нарыг олзлон одов. Энэ бүхэн залуу Тэмүжиний “хагацсан улсаа хамтатгаж, бутарсан улсаа цуглуулах” хүслийг нь улам бадрааж, үнэнч анд нөхдөөр өөрийгөө хүрээлүүлж эхэлжээ. Тэрээр хүчирхэг Хэрэйдийн Тоорил хан, Жадаран аймгийн толгойлогч Жамуха нартай холбоо тогтоон гурван Мэргидийг довтлон ялж, хатан Бөрт үжинг буцаан авав.



**ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО**

**Бөрт үжин:** Хонгирадын Дэй сэцний охин бөгөөд Тэмүжиний их хатан.

**Сочигэл эх**: Есүхэй баатрын бага хатан, Бэгтэр, Бэлгүтэй нарын эх.

Энэхүү ялалтын дараа Тэмүжин, Жамуха нар андын харилцаагаа улам бататгаж, нэг жил хамтдаа нутаглав. Тэмүжиний мэдлэг ухаан, авьяас чадвар улам бүр товойн тодорч, нийт монголчууд түүнийг хүрээлж эхэлжээ. Жамуха, Тэмүжин гол өрсөлдөгч нь болохыг мэдээд салж нүүхээр шийджээ. Энэ үеэс Тайчуудын ихэнх хэсэг, түүгээр үл барам Жамухын төрөл садан, албат ардууд ч Тэмүжинийг зорин ирж нэгдэв.

1189 онд Хар зүрхний Хөх нуурт олон монгол аймгийн тэргүүлэгчид чуулж, Тэмүжинийг “Чингис хаан” хэмээн нэрийдэж, Монгол улсын ханаар өргөмжилжээ.

**1 СУРВАЛЖ**

**"Монголын нууц товчоон"-оос.**

**123-р зүйлээс:** "Алтан, Хучар, Сача бэхи бүрэн этэлдэж, Тэмүжинээ өгүүлрүүн: «Чамайг хан болгоё. Тэмүжинийг хан болбоос, бид:
Олон дайнд алгинч агуулж, өнгө сайн охин хатан, орд гэр... авчирч өгсү, бид.
Хатгалдахуй өдөр халыг* чинь бус болговоос харь ширээс** хатан эмээс маань хагацуулж, хар тэргүүг маань газар хөсөрт гээж од!
... Өдий үг баралдаж***, ийн аман алдаж, Тэмүжинийг Чингис хаан хэмээн нэрийдэж, хан болгов".

* **Хал**: *хаад эздийн хатуу зарлиг*
** **Харь ширээс:** *мал хөрөнгө, албат зарц бүх зүйл*
*** **Баралдаж**: *Үгээ дуустал өгүүлж*

**126-р зүйл: «**Чингис хааныг хан болгов хэмээн Хэрэйдийн Тоорил ханд Тахай Сүхэхэй хоёрыг элч илгээв. Тоорил хан: "Тэмүжин хөвүүнийг минь хан болгох ай зөв*. Монгол хан үгүй хэр байх, та нар.
Энэ зээн бүү эвдэгтүн!
Эв зангиан бүү тайлагтун!
Эх захаа бүү тамтлагтун!" хэмээж илгээжүхүй**»**.

* **Ай зөв:** *тун зөв*
** **Тамтлагтун**: *алдагтун, эвдэгтүн*

Монгол улс дахин сэргэж, Тэмүжин хаан өргөмжлөгдсөнөөр Хэрэйдийн Тоорил, Жадараны Жамуха, Найманы Таян хан гэх дөрвөн том зүтгэлтэн зэрэгцэн орших болов. Хамгийн түрүүнд Жамуха, Чингис хааны эсрэг цэрэглэн, 1190 онд Далан балжудад тулалдав. Уг тулаанд Жамуха ялсан болövч түүний харгислалыг жигшсэн харьяатууд нь Чингис хаанд дагаар орж эхэлжээ.

### МЭДЛЭГЭЭ ГҮНЗГИЙРҮҮЛЬЕ

**13 хүрээний тулалдаан:** Чингис хаан арван гурван хүрээн бүлгээ. Энэ хэл мэдээд, гурван түмэд болж, Жамухын эсрэг инү морилж, Далан балжудад байлдав. Чингис хаан Жамухад, тэнд хөдөлгөгдөж, Ононы Жэрэнэ хавцгайд хоров*. Жамуха өгүүлрүүн: «Ононы Жэрэнэд хоргов, бид» хэмээж харихдаа, Чиносын хөвүүдийг Далан тогоод буцалгаж, Нэгүдэй Цагаан-Увагийн тэргүүг** инү огтолж, морины сүүлд чирч, оджухуй. (*“Монголын нууц товчоон”-ы 129-р зүйлээс)*

**хоров: хориглон хурав. **тэргүү: толгой*

1196 онд Чингис хаан, Тоорил хантай хамтран Алтан улсын довтолгооноос зугтаан Улз голд ирсэн татаруудыг бут цохин ихэд хүчирхэгжив. 1201 онд Чингис хаанд нэгдэхээс дургүйцсэн Тайчууд, Мэргид, Хатагин, Салжиуд зэрэг олон монгол овог аймгийн толгойлогчид хуралдаж, Жамухыг **Гүр ханд** өргөмжилжээ. Тиймээс Чингис хаан, Тоорил хан нар цэрэглэн хөдөлж, Хүйтэн хэмээх газарт Жамухын цэргийг бут цохижээ.



### ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО

**Гүр хан:** Хар Хятанаас гаралтай бөгөөд Хэрэйдийн хаадын хэрэглэж байсан “Хүчирхэг эзэн хаан” гэсэн утгатай цол.



### ГАЗРЫН ЗУРАГ ДЭЭР АЖИЛЛААРАЙ

**Газрын зургийг ажиглаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. XII-XIII зууны үеийн Монгол аймгуудын газар нутаг, байршлыг өнөөгийн Монгол Улсын нутаг дэвсгэртэй харьцуулан тодорхойлно уу.




Чингис хаан 1202 онд эртний өст Татарыг бүрэн дагуулжээ. Харин 1203 онд Жамуха, Хэрэйдийн Тоорил ханыг ятган Чингис хаантай эвдрэлцүүлэв. Чингис хаан нэн даруй цэрэглэн, Муу өндөрт тулалдсан болövч ялагдав. Гэвч Чингис хаан Тоорил ханыг ялалтаа

тэмдэглэн найрлаж байхад нь гэнэдүүлэн дайрч ялалт байгуулжээ. Дайны талбараас зугтсан Тоорил ханыг Найманы харуул танилгүй хороожээ. Ийнхүү Чингис хаан 1203 онд Хэрэйдийг нэгтгэснээр Монгол нутгийн дорнод болон төв хэсгийг бүрэн хяналтдаа оруулж, баруун талаараа Найман улстай шууд хиллэх болов. Жамуха Найманд хүрч, Чингис хааны эсрэг өдөөн хатгажээ. 1204 онд Чингис хаан Алтайн зүг хөдлөн, Наху гүний тулалдаанаар Найманыг мөхөөн дагуулав. Жамуха цөөн хэдэн нөхдийн хамт Тагна ууланд зугтааж яваад 1205 онд баривчлагдан Чингис хаанд хүргэж ирэхэд нь цус гаргалгүй цаазалжээ.

Чингис хаан 1185-1206 оны хооронд их, бага 32 удаагийн дайн тулалдаанаар нийт 81 том, жижиг аймгийг эрхэндээ оруулж, бүх монгол туургатнаа нэгтгэжээ. Өмнө зүг Их цагаан хэрэм, умар зүгт Байгал нуур, дорно зүгт Хянганы нуруу, өрнө зүгт Алтайн нуруу хүртэлх нутаг Чингис хааны захиргаанд оров.

1206 онд Онон мөрний эхэнд болсон их хуралдайгаар Их Монгол улсыг тунхаглан зарлаж, Чингис хааныг их сууринд залж суулгав.

## 2 СУРВАЛЖ

**Ата Малик Жувейнигийн “Ертөнцийг байлдан дагуулагчийн түүх” бүтээлээс.**

Чингис хаан хөвгүүддээ ийн сургажухуй: ... “Хэрэв та нар дотроос нэг нь толгой болж бусад ах дүү, төрөл төрөгсөд хийгээд ард олон түүнийг дагахгүй, зарлиг тушаалыг нь биелүүлэхгүй бол олон толгойт могой адил болно. Олон толгойт могой хүйтнээс зугтаан үүрэндээ орох үест хэн нь түрүүлж орох тухайд маргалдан бөлгөө. Ийн үхэж үрэгдэхэд хүрмүй. Харин нэг толгойт могойн сүүл нь хичнээн олон байлаа ч эхлээд толгой, дараа нь сүүлээ хялбархан аргагүй үүрэндээ шургуулж хүйтнээс амь хэлтрэх аж”.



## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 1, 2-ыг судлаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Сурвалж 1-д өгүүлснээр Тэмүжинийг хаанд өргөмжлөхдөө тийнхүү тангараг тавьсны учир юу вэ?
2. Сурвалж 1-д монголчууд нэгдэн нийлэхийн ач холбогдлыг хэрхэн илэрхийлсэн байна вэ?
3. Сурвалж 2-т ямар утга санаа илэрхийлсэн байна вэ?
4. Сурвалж 1-д өгүүлсэн Тоорил ханы сургаал үгийг Сурвалж 2-той харьцуулан залгамж холбоог тодорхойлно уу.
5. Сурвалж 2-т дурдсан Чингис хааны үг сургаалыг Алун гоо эхийн таван сумны сургаалтай харьцуулан дүгнэлт хийнэ үү.



## ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

- Чингис хаан Их Монгол улсыг байгуулснаар тухайн үеийн монголчуудын амьдралд ямар нөлөө үзүүлсэн бэ?



## ТҮҮХЭН ЗУРАГ ДЭЭР АЖИЛЛААРАЙ

Уг эх нь Тайваний Үндэсний Музейд хадгалагдаж буй. 1278 онд Хубилай хааны зарлигаар Монгол зураач Хорихосун зуржээ. 1279 оноос эхлэн хавар, намар тахилга үйлдэж байв. Хубилай хаан өвөг эцэгтэйгээ хамгийн адил төстэй тул түүний нүүр царайнд үндэслэн зурсан гэдэг. Хубилай хаан 1225 онд 10 настайдаа Чингис хааныг Хорезмын дайнаас буцаж ирэх үед угтан уулзаж байсан тул уг зургийн дүрслэлийг бодитой болсон гэж судлаачид үздэг.



**Түүхэн зургийг ажиглаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Хөргийн дүрслэлийг ажиглан Чингис хааны нас, сэтгэлзүйн байдлыг шинжин тодорхойлно уу.
2. Чингис хааны нэр, хөргийг ашигласан бүтээгдэхүүн, эд зүйлсийг нэрлэж, эерэг, сөрөг талыг тодорхойлно уу.

## Чингис хааны байлдан дагуулал, үр дүн

Чингис хаан Их Монгол улсаа байгуулсны дараа хөрш орнуудтай эрх тэгш найрсаг харилцаа тогтоож, улсаа хүлээн зөвшөөрүүлэх, чөлөөт худалдааг хөгжүүлэх, гадаад аюулгүй байдлаа баталгаажуулахыг эрхэмлэсэн бодлого явуулж эхлэв. Үүний тул Алтан улс, Тангуд, Хорезм зэрэг улс оронд элч, худалдаачид илгээн найрсаг харилцаа үүсгэх алхмуудыг хийжээ.

### 3 СУРВАЛЖ

**“Судрын чуулган”**-д Чингис хааны эвийн бодлогын тухай ийн өгүүлжээ.

Тэр цагт Чингис хаан Хятад, Туркестаны нутгийн дийлэнх хэсгийг самуун дэгдээгч хийгээд зарлиг цааз зөрчигчдөөс цэвэрлэн тохинуулав...Чингис хаан Хорезмын султанд элч илгээн: “Танай орны худалдаачид холын замыг туулан манайд ирэхэд бид ч тэдэнтэй хамт өөрсдийн хэдэн худалдаачдыг дагуулан илгээв. Одоо бидний хөрш, хязгаар газрууд дайсны хөлөөс бүрэн цэвэрлэгдсэн, эзлэгдсэн болон дагасан байгаа тул ... хоёр этгээдээс энхийн бодлогыг түшин, харилцан туслалцах үүрэг хүлээх, зам харгуйн аюулгүй байдлыг хангаснаар дэлхийн сайн сайхныг бүтээгч худалдаачид тайван амгалан аялж, олон дахин ирж очих нөхцөлийг хангахыг бүхий л оюун маань шаардмуй. Миний хувьд та бол лалын шүтлэгтнүүдээс хамгийн эрхэм нэгэн бөгөөд миний хайрт хөвүүнээс ялгаа үгүй билээ” хэмээжээ.

Чингис хаан 1205, 1207, 1210 онд Тангуд руу довтлов. Уг довтолгоон Тангудыг Алтан улстай хүч хавсрахаас сэргийлэх, Алтан улсыг дайлах түшиц газартай болох, аюулгүй байдлаа бэхжүүлэх стратегийн зорилгыг агуулж байлаа. Энэхүү аян дайны үр дүнд Тангуд нь жил бүр алба барих, аян дайнд баруун гар болон цэрэг нийлүүлж байх үүрэг хүлээжээ. Ийнхүү Тангуд улсыг дайлсан нь суурин орныг байлдах бодит туршлага хуримтлуулсан аян дайн болов.

Энэ үед Алтан улсын эрх баригчид Их Монгол улсыг хүлээн зөвшөөрөөгүйгээр үл барам алба барихыг шаардах болов. Алтан улс худалдаа арилжааг хаан боогдуулж, нүүдэлчдийг хооронд нь эвдрэлцүүлэх бодлогоо ч хэрэгжүүлсээр байлаа. Тиймээс Чингис хаан 1211 онд эцэг өвгөдийн гэрээсийг биелүүлж, олон жилийн “өшил өшин, хясал хясахаар” их цэргийн хүчээр Алтан улсыг довтлов. Их цэргээ хоёр хуваан нэгийг нь Чингис хаан, нөгөөг нь Зэв удирдсан юм. Монгол цэргүүд Алтан улсын зарим мужийг эзлэн авч, их хэмжээний эд хөрөнгө олзолж аваад буцжээ. Гэвч Алтан улс амлалтдаа

хүрээгүй тул 1213, 1214 онд Чингис хаан дахин цэрэглэж, 1215 онд нийслэл Жунду (өнөөгийн Бээжин) хот болон зарим чухал газруудыг нь эзлэв. Хаан 1217 оны 8-р сард үлдсэн газар нутгийг эзлэх үүргийг Мухулайд даалгаад нутаг буцжээ.

## МЭДЛЭГЭЭ ГҮНЗГИЙРҮҮЛЬЕ

**Алтан улсад барих алба.** Монголоос Алтан улсад барих жилийн албаны хэмжээ 1000 лан (1 лан-37,3 гр) алт байв. Алтан улсын эзэн Вэй ван Юн жи-г илгээж барих албыг хүлээж авахуй дор Чингис хаан Юн жи-тай уулзахдаа түүний хялбар доройй хүн болохыг хараад ёсолсонгүй билээ. Дараа нь Алтан улсын эзэн Жин үгүй болоод Юн жи сууриныг залгамжилж зарлиг бичиг хүрч ирээд үг уламжлан мөргөж хүлээн авбаас зохимуй хэмээсэнд Чингис хаан Алтан улсын элчээс “Шинэ эзэн хэн бэ?” гэж асуухад “Вэй ван болой” хэмээсэнд Чингис хаан даруй урагш хандан нулимж, “Би Дундад орны хуандиг тэнгэрийн дээрх хүмүүн болмуй хэмээсэн бүлгээ. Энэ зэргийн үхээнц хүн мөнхүү болох аж. Мөргөж юу хиймүй” хэмээгээд даруй морио унаж, умар зүгт оджухуй. (Юань улсын судар. Тэргүүн боть)

1216 оноос Их Монгол улсын гадаад бодлого баруун зүг чиглэж эхлэв. 1204 онд Найманыг мөхөөхөд Таян ханы хөвгүүн Хүчүлүг Хар Хятан улсад дутаан очиж, Их Монгол улсын эсрэг дайсагнасан бодлого явуулах болжээ. Тэрээр Хар Хятан улсын хааны гүнжтэй гэрлэн, төрийн эрхийг нь булаан авчээ. Улмаар Их Монгол улсын харьяат нарыг тонон дээрэмдэж түйвээх болсон тул 1216 онд Зэвийг томилон илгээж, Хар Хятаныг байлдан дагуулав. Ингэснээр Их Монгол улс нь Хорезмтой шууд хил залган орших болжээ.



## ГАЗРЫН ЗУРАГ ДЭЭР АЖИЛЛААРАЙ

**Газрын зургийг ажиглаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Их Монгол улсын газар нутаг өнөөгийн ямар ямар улсын нутгийг хамарч байсныг тодорхойл.
2. Их Монгол улс тухайн үеийн дэлхий дахинд ямар нөлөө, байр суурьтай байсныг шинжлэн дүгнэж, үндэслэлээ танилцуулаарай.



1217 онд Хорезм улсаас Монголд ирсэн худалдаачдыг буцахад нь Чингис хаан 450 худалдаачин дагуулан илгээв. Чингис хаан Хорезмын шахад бичсэн захидалдаа, цаашид хоёр талаас худалдааг дэмжин, найртай байхыг хүсчээ. Гэвч Монголын худалдаачдыг Отрар хотод очиход тус хотын дарга Иналчуг тэднийг хөнөөжээ. Чингис хаан энэ тухай сонсоод ихэд хилэгнэсэн авч, 1218 онд Хорезмын шахад дахин элч илгээв. Тэрээр буруутныг гэсгээж, дээрэмдсэн эд зүйлсийг буцаан төлүүлэхийг шаардав. Гэтэл шах элч нараас хоёрыг нь алж, нэгийг нь доромжлон буцааснаар хоёр улсын хооронд дайны байдал үүсчээ.

1218 онд Чингис хаан их хуралдай хуралдуулж, өөрийн эзгүйд төрийн хэргийг Отчигин ноёнд, говиос өмнөх Хатан гол хүртэлх нутгийг Алага бэхи гүнжид хариуцуулав. Цэргүүдээ хотын хэрэм эвдэх харвуур зэрэг оньсон хэрэгсэл, тост шатаагч сум зэрэг байлдааны шилдэг зэвсэглэлээр хангажээ. Мөн их цэрэг аялан явах замын дагуух бэлчээр, зам гүүрийг урьдчилан бэлтгүүлэв.

Чингис хаан мэргэн зөвлөгч Елюй Чуцай, дөрвөн хүүгээ, жанжнуудаас Боорчи, Шихихутуг, Зэв, Сүбэдэй, хатдаас Хуланг дагуулан 150 мянган цэрэг авч мордов.

## 4 СУРВАЛЖ

Ил хаант улсын үед амьдарч асан **Грегори Абул Фаражийн “Абул Фаражийн түүх”-ээс.**

“Монголчууд аян дайны дараа...ихэнх цагаа ан авд зарцуулах бөгөөд үр хүүхдүүддээ ч зэрлэг амьтад авлахыг заана. Ийнхүү тэд нар багаасаа зэрлэг араатан амьтадтай тулалдаж сурахын зэрэгцээ хүч чадалтай болж, ядрахыг умартана. Дараа нь дайсантай тулгарах үед зэрлэг амьтадтай л тулгарч буй мэт тайван, өөртөө итгэлтэй байх ажгуу”.

**Ата Малик Жувейнигийн“Ертөнцийг байлдан дагуулагчийн түүх”-ээс.** “Ертөнцөд ямар цэргийг монгол дайчидтай зүйрлэх билээ? Тэд нар дайны цагт ангийн сүрэг рүү архиран дайрагч арслан мэт, энхийн цагт сүү, ноос зэрэг ашиг шимээ өгөгч номхон хонь мэт ажгуу. Хэзээ ч өөр хоорондоо үл арсалдах энэхүү цэрэг дайчид нь дотроо бүх төрлийн мэргэжлийн хүмүүсээс бүрдэх тул ямар ч асуудал гарсан шийдэхгүй юм гэж үгүй бөгөөд хоол хүнс, хувцас хэрэглэл бэлтгэхэд үл сандарцгаана. Монголчууд чухамдаа цэрэг болохоор заяагдсан мэт”.

**Ил хаант улсын үед амьдарч асан Ибн Биби-гийн “Агуу үйл хэрэгт агуу удирдлага” зохиолоос**. “Селжукийн везир Сахиб Зия Ад-дин Ахлат хотод ирээд Хорезмын үлдэгдэл цэргүүдийг хайсан боловч олсонгүй. Харин Хорезмын үлдэгдэл цэргийн жанжны эхийг олж уулзсанд тэрээр, өнгөрсөн шөнийн Монгол цэргийн довтолгооноос болж бүгд сарнин зугтаасан гэж өчив. Сахиб Зия Ад-дин: “Дөрвөн мянган хүнтэй Хорезмын зоригт дайчид 700-хан татараас ийн айж дутаах нь нэн гутамшигтай бус уу” хэмээжээ. Хариуд нь эмэгтэй: “Монголчууд Хорезмын дайчдын зүрхийг нэгэнт үхүүлжээ. Хэдэн мянган Хорезмын дайчдын дунд ганцхан монгол боол ирэхэд л бүгд айн чичирч хэдэн тийшээ таран зугтаацгаах бөлгөө” хэмээв.

Тэр үед Хорезмын цэргийн тоо 400 мянга хүрч байв. Чингис хаан Отрар хотыг бүслэн хаасныхаа дараа их цэргээ 3 хуваан Хорезм улсын гүн рүү давшуулжээ. Ханхүү Өгэдэй, Цагадайн удирдсан цэрэг Отрарыг бүслэн үлдэж, нөгөө хэсэг нь Бухарыг чиглэсэн бол ханхүү Тулуйн удирдсан цэргүүд Хорезм хотыг чиглэн давшив. Тэд 1219-1221 онд Бухар, Самарканд, Ургенч хотыг эзлэн авчээ. Монголчууд дагаар орсон хот, суурины хөндөлгүй орхидог, харин эсэргүүцэн тэмцвэл дайлан эзэлдэг байв.

1221 онд Зэв, Сүбэдэйн удирдсан цэрэг Хорезм шах Мухаммедийг мөрдөн хөөсөөр Иранаас Азербайжан, Гүржид нэвтрэн, Умард Кавказын уулсыг давж, Крым хүрч, Судакийг эзлэв. 1223 онд монголчууд Кипчакийн холбоотон Оросын вангуудын нэгдсэн хүчийг Калка голын хөвөөнд бут цохижээ.

1223 онд Чингис хаан Тангудад бослого гарсан мэдээ аваад цэргээ эргүүлэн татав. Тэд 1225 онд Монгол нутагтаа эргэн иржээ.

## 5 СУРВАЛЖ

**Ата Малик Жувейнигийн “Ертөнцийг байлдан дагуулагчийн түүх”-ээс.**

“Чингис хаан Нур хотод хүрэлцэн ирэх үед ард олон гудманд жагсан угтаж авав. Үнэт бэлэг ч олныг өргөн барив. Чингис хаан хотын хүн ардын найрсаг зангийн хариуд адил хэмжээний хайр соёрхол хүртээсний дараа Хорезм султаны Нур хотоос жилд татдаг асан татварын хэмжээг асуув. “1500 динар” гэх хариулт сонсоод Чингис хаан мөн адил хэмжээний татвар төлөхийг зарлигдаад, ямар ч дээрэм халдлага үл үйлдэхийг цэргүүддээ тушаав”. (Нур хот-Бухарын ойролцоо оршино. Өнөөгийн Узбекстанд буй.)



## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 3, 4, 5-ыг судлаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Сурвалж 3-д тулгуурлан Чингис хааны гадаад бодлогын үндсийг тодорхойлно уу.
2. Сурвалж 3-д буй Чингис хааны захидал яагаад Хорезмын шахыг хилэгнүүлэх болсон бэ?
3. Сурвалж 3-д өгүүлснээр Чингис хаан Хорезмтой ямар харилцаа тогтоохыг хүссэн бэ?
4. Сурвалж 4-ийн мэдээнд тулгуурлан монголчууд цэргээ хэрхэн бэлтгэдэг байсныг тодорхойлно уу.
5. Сурвалж, мэдээлэл ашиглан монгол цэргүүдийн тухайн үеийн бусад орны цэргүүдээс ялгарах онцлог шинжүүдийг жагсаан бичнэ үү.
6. Сурвалж 5-ын мэдээнээс үзвэл монголчуудад эзлэгдсэний дараа Нур хотын байдал өөрчлөгдсөн үү?
7. Сурвалж 3, 4, 5-ын мэдээнүүдийг холбон шинжилж, Чингис хааны байлдан дагууллын мөн чанарыг тодотгон хэлэлцэнэ үү.

Тэр даруйдаа Тангуд улсад элч илгээн дагахыг шаардахад үл хэрэгсэв. Тиймээс Чингис хаан 1226 онд Тангудын эсрэг довтолгооноо эхлүүлж, 1227 онд нийслэл Яргай хотыг бүсэлжээ. Энэхүү аян дайны үеэр Чингис хаан хулан авлаж яваад мориноосоо унаж бэртсэн бөгөөд өвчин нь хүндэрсээр 1227 оны 8-р сард тэнгэрт халив. Гэвч Монголын их цэрэг Тангуд улсыг бүрэн эзэлжээ. Чингис хааны шарилыг эх нутагт нь авчирч, Бурхан Халдунд онголон оршуулсан гэдэг. Агуу их Чингис хаан улс төр, цэргийн холч мэргэн ухаан, монгол цэргийн байлдах чадварт дулдуйдан Евразийн олон улс, хотуудыг эрхэндээ оруулж, асар уудам газар нутгийг багтаасан Монголын эзэнт гүрнийг үндэслэн байгуулав.

## Төр-нийгмийн байгуулал, аж ахуй, соёл

**Төр, засаг захиргааны бүтэц.** Чингис хаан Хүннүгээс улбаатай нүүдэлчдийн төрт ёсны уламжлалд тулгуурласан төр, засаг захиргааны тогтолцоог буй болгов. Их Монгол улсын төрийн дээд эрхийг хаан барьж байлаа. Нийт улсын иргэд их хааны зарлигийг ёсчлон биелүүлнэ. Төрийн эрхийг угсаа залгамжлан барина. Их хааны нэр зааж гэрээсэлсэн ханхүүг их хуралдайгаар хэлэлцэн хаан өргөмжилнө. Хаан өргөмжлөх, харь оронтой дайтах, найрамдах зэрэг улс орны дотоод, гадаад чухал хэргийг их хуралдайгаар хэлэлцэн олонхийн саналаар шийдвэрлэдэг байв. Их хуралдайд хаан, их хатад, хан хөвгүүд, алтан ургийн гишүүд, төрийн сайд түшээд, цэргийн жанжид оролцдог байжээ.

## 6 СУРВАЛЖ

**“Монголын нууц товчоон“-ы 202-р зүйлээс.**

Тэдий эсгий туургат улсыг шударгатгаж*, барс жил Ононы тэргүүнээ хурж, есөн хөлт цагаан туг байгуулаад Чингис хаанд хан нэр өгөв. Мухали-д го ван нэр тэнд өгөв. Зэвийг Найманы Хүчүлүг ханыг нэхүүлэн, тэндхүү чагуурулав**.

* **шударгатгаж**: *нэгэн жолоонд оруулж*

** **чагуурулав**: *аян дайнд мордуулав*

Бичгийн мэргэд, цэцэн билэгт хүмүүсээс бүрэлдсэн *Сэцдийн зөвлөл* нь төрийн хэргийг хөтлөн явуулах, бодлого шийдвэр гаргах зэрэг чухал асуудлуудад зөвлөх үүрэгтэй байв. Алтан ургийн гишүүд, гавьяатан сайд нар улсын чухал хэргийг зөвлөн, хэлэлцэх асуудлуудыг тодорхойлох үүрэг бүхий *Их эе* хэмээх байгууллага байв. Их эеэр хэлэлцэх шаардлагатай хэмээн үзсэн асуудлуудыг их хуралдайд өргөн барина. Төр улсын үйл хэргийг удирдан явуулах, нийт ноёдыг даргалах үүргийг **Го ван** Мухулайд хариуцуулжээ. Улсын хэмжээнд хууль ёсыг чандлан сахиулж, аюулгүй байдлыг хангах үүрэг бүхий *их заргач*ийн тушаалд Чингис хааны өргөмөл дүү Шихихутугийг томилов. Төрийн гол хууль нь *"Их засаг"* байв. "Их засаг"-т хаан өргөмжлөх, их хуралдайг зарлан хуралдуулах, гадаад улс оронтой харилцах ёс, цэргийн болон иргэний үүрэг, алба татвар, эрүүгийн болон иргэний шинж чанартай олон зохицуулалтыг хуульчлан заажээ. Их хуралдай хуралдуулах, хаан өргөмжлөх, аян дайнд мордох зэрэг төрийн чухал үйл хэргийг эхлүүлэх өлзийтэй сайн өдрийг сонгон, цаг, зүг чигийг зааж өгөх үүрэг бүхий албан тушаалтныг *төрийн бэхи* хэмээнэ. Төрийн анхны бэхи нь Үсүн өвгөн байв. Их Монгол улсыг байгуулахад онцгой гавьяа байгуулсан Боорчи, Зэлмэ, Сорхан шар зэрэг хүмүүсийг *дархан* болгожээ. Тэдэнд соёрхол газар хүртээж, эзэмшил нутгаа үе улиран захирах, дайны ба авын олзоо хэнтэй ч хуваалцахгүй өөртөө үлдээх, алба татвараас бүрэн чөлөөлөгдөх, хүссэн цагтаа хаанд бараалхах, есөн удаагийн осол эндэгдлийг нь хэлтрүүлэх зэрэг онцгой эрх олгов.

**ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО**

**Го ван:** Улсын ван гэсэн утгатай цол

Байнгын цэргийн зохион байгуулалт бий болгож, Их Монгол улсын бүх цэргийн ерөнхий жанжнаар Барулас аймгийн Хубилайг томилов. Цэргийн жанждаас Боорчи, Мухулай, Борохул, Чулуун нарыг "дөрвөн хүлэг", Хубилай, Зэлмэ, Зэв, Сүбэдэй нарыг "дөрвөн нохой" хэмээн онцгойлон үздэг байв. Монгол төрийн аюулгүй байдлыг хамгаалах үүрэг бүхий шадар хишигтэн цэргийг байгуулав. 1206 онд Чингис хаан суугаад шадар *хишигтэн* цэргийн тоог 10 мянга болгожээ. Хишигтэн цэргийг дотор нь шөнийн манаа-*хэвтүүл*, өдрийн манаа-*хорчин*, шадар цэрэг-*торгууд* хэмээн ялгаж байв. Хэвтүүл, хорчин тус бүр 1 мянгат, торгууд цэрэг 8 мянгат байлаа.



**БҮДҮҮВЧ ДЭЭР АЖИЛЛААРАЙ**

1. Их эеийн үндсэн үүрэг юу байв?
2. Их хаан, их хуралдай, их эеийн хоорондын харилцааг тодорхойлоорой.



Их Монгол улс нь баруун, зүүн, төв гэсэн гурван том түмэн, хойд талын ойн түмнээс бүрдэж байв. Баруун гарын Алтай хавийн түмнийг Боорчи, зүүн гарын Хараун жидүн хавийн түмнийг Мухулай, төвийн түмнийг Наяа, Ойн түмнийг Хорчи ноён захирч байжээ. Тэдгээрийг их түмт гэх ба дотроо 10 мянган цэрэг гаргах бага түмтүүдэд хуваагдана. Чингис хаан Хүннүгээс уламжлагдан ирсэн аравтын тогтолцоонд тулгуурласан мянганы зохион байгуулалтыг засаг захиргааны үндсэн нэгж болгон тогтоожээ. Их Монгол улс анхандаа 95 мянгатаас бүрдэж байв. Мянгат нь дотроо зуут, аравтуудад хуваагдаж байлаа.

**Нийгмийн бүтэц**. Их Монгол улсын нийгэм ихэс язгууртан, энгийн ард гэсэн хоёр үндсэн давхаргаас бүрдэж байв. Язгууртанд хаан, алтан ургийнхан, түмт, мянгат, зуутын ноёд орно. Харин жирийн ардыг дотор нь улсын буюу мянгатын, харьяат иргэд хэмээн хоёр хуваана. Улсын буюу мянгатын иргэд нь цэрэгт мордох, улсын алба татвар төлөх зэрэг нийт улсын чанартай алба гүйцэтгэнэ. Харьяат иргэд нь Чингис хаан хийгээд алтан ургийн ноёд язгууртны мэдлийн хүмүүс байв. Тэд мянгатын зохион байгуулалтад оролцохгүй, улсын албан үүргийг гүйцэтгэхгүй, гагцхүү эздэдээ үйлчилнэ.

**Соёл**. Чингис хаан эсгий туургатныг нэгэн жолоонд оруулснаар "монгол соёл" хэмээх ухагдахуун бий болж тогтсон юм. Монголын соёл нь нүүдлийн соёл иргэншилд суурилж байв. Нүүдлийн соёл иргэншил нь тэнгэр шүтлэг, мал аж ахуйн соёлд тулгуурладаг билээ.

Чингис хаан худам монгол бичгийг албан ёсоор төрийн бичиг болгон зарлав. Энэ үеэс хааны зарлиг, албан бичиг захидал, төрийн түүх, засаг цааз бүгдийг худам монгол бичгээр үйлдэх болжээ.

## 7 СУРВАЛЖ

**Чингисийн чулууны бичээс.**

Одоогоор олдоод буй монгол хэл, бичгийн анхны дурсгал нь 1225 онд бүтээж үлдээсэн Чингисийн чулууны бичээс юм. Түүнд, "Чингис хаан Сартуул иргэнийг туульж бууж хамаг Монгол улсын ноёд Буха Сочигайд хурсанд Есүнгэ онтудрун гурван зуун гучин таван алдаст онтудлугаа" хэмээжээ.



Чингис хааны үед монголчуудын ихэнх нь бөөгийн шашинтан байлаа. Тэв тэнгэр хэмээх бөө монголчуудын дунд ихээхэн нэр хүндтэй байв.

Баатар эрс, ноёдын дурсгалд зориулан уран нарийн сийлбэртэй чулуун хөшөө босгодог байжээ. Энэ нь монголчуудын өв соёлыг харуулах нэгэн эх сурвалж болдог. Баячууд дорно, өрнөөс авчирсан торго, ангийн үсээр хийсэн дээл хувцас, үнэт эдлэл хэрэглэнэ. Эгэл жирийн хүмүүс арьс нэхий, ноос, эсгий, жирийн даавуугаар хийсэн хувцас өмсөнө.

**Аж ахуй.** Улс орны эдийн засгийн үндэс нь нүүдлийн мал аж ахуй байв. Чингис хаан Их Монгол улсыг байгуулсны дараа мал аж ахуй хариуцсан тусгай албан тушаалтныг бий болгов.

## 8 СУРВАЛЖ

**"Монголын нууц товчоон"-ы 118-р зүйлээс:**

Тэмүжин Жамуха хоёр хамт хөсөг тэрэгний урд явж айсахуйд Жамуха өгүүлрүүн:
"Тэмүжин анд! Анд! Уул шахан бууя. Адуучин, бидний Алачугаа* хүртүгэй. Голд шахан бууя. Хоньчин, хургачин бидний хоолойд** хүртүгэй" хэмээв.

***Алачугаа**: *хөдөө хээр авч явах нэгэн зүйл нүүдлийн орон гэр.*
****Хоолой**: *хоол идээн*

Адуучин, хоньчин, тэмээчин, үхэрчнийг Дөдэй чэрбид мэдүүлжээ. Таван хошуу малаас адууг онцгойлон үзэж байсан нь адууны ач тус, гүйцэтгэх үүрэгтэй холбоотой юм.

Ан агнуур монголчуудын амьдралд чухал байр эзэлж байв. Ан гөрөө нь зөвхөн аж амьдралын төдийгүй цэрэг дайны бэлтгэл, байгаль дэлхий, хүрээлэн байгаа орчноо танин мэдэх, хэлцэл нөхөрлөл, цэнгэл баярын гээд олон талын үүрэг гүйцэтгэж байв.

Их Монгол улсын үед аж амьдрал тэгшрэн, амар түвшин болсноор худалдааны салбар ч хөгжив. Дундад Ази, Хорезмоос худалдаачид Монгол нутагт ирж худалдаа наймаа хийж байлаа. Энэ үеийн худалдаачид улсын хэрэгцээт зүйлийг нийлүүлэх үүрэг бүхий ортаг, нийтийн хэрэгцээг хангах худалдаачид гэж хуваагдаж байв.



## ЗУРАГ ДЭЭР АЖИЛЛААРАЙ

**Шонх таван толгойн хүн чулуун хөрөг.**



Дорнод аймгийн Халхгол сумын төвөөс өмнө зүг 7 км зайтай Шонх таван толгой нэртэй газраас олдсон бөгөөд одоо Монголын Үндэсний Музейд хадгалагдаж байна. Цагаан өнгийн гантиг чулуугаар хийсэн түшлэгтэй исэр сандалд заларч буй эр хүний дүрсийг тун уран чадварлаг цоолборлон урлажээ. Зүүн гартаа урт иштэй цомбон хундага барьж баруун гараа сандлын тохойвч дээр тавин суужээ. Бөмбөгөр оройтой, зузаан хүрээтэй, оройдоо жинс, ардаа залаа бүхий дүгрэг малгай өмсч хоёр чихний араар багцалж боосон шибилгэр гэзэг унжуулжээ.

Дээлийнхээ гадуур богино ханцуйтай, урт хормойтой, хоёр ташаандаа оноо бүхий хувцас давхарлан өмссөн нь ганц өргөн эмжээртэй, зөв ташуу энгэртэй ба үүний хормой дотуур өмссөн дээлийнхээс арай богино болохыг тун бодитой илэрхийлжээ. Хөлдөө шовгордуу хоншоортой, нимгэвтэр ултай гутал өмссөн. Сандлын хөл хоорондоо зөрөлдсөн ба уулзвар дээр нь цэцэг хэлбэрийн тав гаргасан. Анх бүтэн байхдаа дээл хувцасны цээжин хэсгээр битүү хээ угалзтай байсны будэг ором мэдэгдэнэ.

1. *Энэхүү хөшөөний дүрслэл тэр үеийн монголчуудын талаар ямар мэдээлэл өгч байна вэ?*
2. *Хөшөөний эзний нийгмийн гарлыг тодорхойлж, нотолгоо гаргана уу.*



## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 6, 7, 8-ыг судлаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Сурвалж 6-д тулгуурлан их хуралдайн үүрэг, ач холбогдлыг дүгнэн тодорхойлно уу.
2. Сурвалж 7-д үзүүлсэн хөшөөг хэзээ, хэнд, ямар үйл явдалд зориулан босгосон бэ?
3. Хөшөөний бичээс монголчуудын соёлд хамаарах ямар ямар мэдээллийг бидэнд өгч байна вэ?
4. Сурвалж 8-д өгүүлсэн адуучин нүүдлийн гэрт, хоньчин хоол унданд ойр байна гэдэг нь ямар утгатай вэ?
5. Сурвалж 8-д буй Жамухын үг монголчуудын мал аж ахуйгаа эрхлэн хөтлөх болон бэлчээр ашиглалтын тухай ямар мэдээллийг бидэнд өгч байна вэ?

## 3. ЧИНГИС ХААНЫ ТҮҮХЭНД ГҮЙЦЭТГЭСЭН ҮҮРЭГ

**Чингис хаан төрийн нэрт зүтгэлтэн мөн.** Чингис хаан “Алд бие минь алжааваас алжаатугай, Аху төр минь бүү алдартугай” хэмээх билиг сургаалаараа хувь хүний эрх ашгаас улс орны эрх ашиг эрхэм гэдгийг тунхагласан билээ. Тэрээр төр, цэргийн албанд хүн томилохдоо удам угсаа, нийгмийн гарлыг бус, үнэнч шударга байдал, авьяас чадвар, гавьяа зүтгэлийг нь гол шалгуур болгодог байв. Энэ нь тухайн үедээ цоо шинэ, ухаалаг бодлого,

зарчим байлаа. Үнэнч шударга занг эрхэмлэн, дайсан байсан ч өршөөж, дэвшүүлдэг байв. Үүний тод жишээ нь Чингис хааныг харваж шархдуулсан Бэсүдийн Зургаадайг өршөөн, Зэв хэмээн нэрлэж албандаа авсан нь хожим суут жанжин болсон явдал юм.



## ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

- Боорчи, Зэлмэ, Мухулай, Шихихутуг, Зэв, Борохул, Сүбэдэй, Сорхон шар нарын ямар угсаа гаралтай байсныг тодорхойлоорой.
- Чингис хаан тэднийг яагаад шадар нөхдөө болгосон бэ?

**Чингис хаан цэргийн нэрт жанжин мөн.** Чингис хааны "Олноос олон, цөөнөөс цөөн гарз" хэмээн давуу хүчтэй дайсны эсрэг цэргээ зоригжуулж хэлсэн үг нь аливаа дайнд хүний олноор ялдаггүй, арга мэх, эр зориг чухал гэдгийг илэрхийлдэг. Чингис хаан цэргийн жанжны холч ухаан, цэргийн урлагийг гойд эзэмшсэн учир аливаа дайн тулаанд давуу хүчтэй өрсөлдөгчдөө ялж байв. 1204 онд Наху гүний дэргэд Наймантай хийсэн тулалдаанд эхлээд зориуд туранхай агт олзлуулж дайснаа тайвшруулсан, харин тулалдааны өмнөхөн цэрэг бүр олон гал түлж, дайсанд сэтгэл зүйн цохилт өгснийг энд дурдаж болно. Чингис хаан өрсөлдөгч бүрийнхээ давуу, сул талыг сайтар судалж, онцлогт нь тохируулан цэрэг дайны төлөвлөгөө боловсруулдаг байсан нь түүний амжилтын нэг гол үндэс байв.

## МЭДЛЭГЭЭ ГҮНЗГИЙРҮҮЛЬЕ

**Чингис хааны түүхэн үнэлэмж.** Чингис хаан аян дайнд дайсныг хэрхэн ялж, анд нөхдөө хэрхэн дээдэлдгийн жишээг бүгдэд үзүүлэв. Агуу их Македоны Александр хэчнээн их чадварлаг байлаа ч гэсэн хэрэв Чингис хаантай нэг цаг үед амьдарсан бол түүний үйл хэргээс суралцах л байлаа. Цайз хэрмүүдийг хэрхэн эзлэхийг тэрээр Чингис хаанаас л сурах байсан даа.

*Ата Малик Жувейнигийн "Ертөнцийг байлдан дагуулагчийн түүх"-ээс.*

**Чингис хааны Монголын түүхэнд гүйцэтгэсэн үүрэг.** Чингис хаан тархай бутархай байдлыг эцэслэн Их Монгол улсыг байгуулснаар нийт Монгол угсаатан нэгэн төрийн жолоонд орж монгол үндэстэн төлөвших үйл явцыг хурдасгажээ. Энэ үеэс "би монгол хүн", "монгол үндэстэн", "монгол нутаг" гэх үзэл сэтгэлгээ бий болж батжин тогтжээ. Үүний үр дүнд Жужан улс унаснаар бутарч сарнисан монгол овог, аймгууд түүхэндээ хамгийн том нэгдэл нягтралыг бий болгосон юм.

### 1 СУРВАЛЖ

**"Судрын чуулган"-аас.**

Чингис хаан айлдсан нь: Биднээс хойш манай ураг алтан хатгамалтай хувцас өмсөж, буяны дээдийг эдэлж, чихэр бурмаар хооллож, хүлгийн сайныг унаж, хатдын хөөрхнийг тэврэх болно. Харин тэр үед энэ бүхнийг бидний эцэг, ахан дүүс маань хурааж цуглуулсан юм гэж хэлэхгүй болж, биднийг болон энэ агуу өдрүүдийг мартах л байх даа.

Чингис хаан овог, аймгийн хуучин тогтолцоог халж мянгатын системийг бий болгов. Ингэснээр овог, аймгаараа талцан хуваагдах, салан тусгаарлах, өс зангидах зэрэг хагарал зөрчилд хүргэж байсан сөрөг талууд үгүй болж улс үндэсний нийтлэг эрх ашиг голлон давамгайлах болжээ. Тухайн үеийн Хархорум хот дэлхийн нийслэл болох үндэс тавигдав.

Чингис хааны бодлого, шинэчлэл Монголын нийгэмд гүн гүнзгий ул мөрөө үлдээсэн юм. XX зууныг хүртэл Монголын төрийг Чингис хааны "алтан ураг" удирджээ. Чингис хаан монголын ард түмний сэтгэлд мөнх оршиж, үеийн үед бахархал, хүндэтгэлийн дээд болсоор ирсэн билээ.

**Чингис хааны дэлхийн түүхэнд гүйцэтгэсэн үүрэг**. Чингис хааны байлдан дагууллын үр дүнд Евразийг дамнасан 13 сая 500 мянган км квадрат газар нутагт нэгдсэн шинэ дэг журам тогтов. Дундад зууны ертөнц дэх үндэстэн, шашин хоорондын дайн эцэслэж, Монголын их амар амгалангийн үе эхэлжээ. Үүний үр дүнд өрнө, дорнын хооронд худалдаа, гар урлал, соёлын харилцаа өргөжин цэцэглэв. Энэ үед торгоны замын үүрэг түүхэнд байгаагүй өндөр түвшинд хүрсэн юм.



### СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалжийг судлаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Сурвалж 1-д буй Чингис хааны гэрээслэлийн гол утга санаа, авах сургамж дүгнэлтээ тунгаан гаргана уу.



### ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

- Сурвалж, мэдээлэлд тулгуурлан Чингис хааны аян дайны амжилтын нууцуудыг жагсаан бичнэ үү.
- Жувейни-гийн Чингис хааны тухай дүгнэлт юу өгүүлж байна вэ?

## 4. ЧИНГИС ХААНЫ ДАРААХ МОНГОЛЫН ЭЗЭНТ ГҮРЭН

### Өгэдэй хааны шинэчлэлийн бодлого, байлдан дагуулал

1229 оны 8-р сард Хэрлэний Хөдөө аралд болсон Их хуралдайгаар Чингис хааны гурав дахь хөвүүн Өгэдэйг хаан ширээнд залав. Тэрээр улс гүрнээ төвшитгөн засах бодлогыг түлхүү явуулж эхэлжээ.

Өгэдэй хаан "Их засаг" хуулийг улс даяар тараан мөрдүүлэв. Нийт нутгийг хамарсан морин өртөөний сүлжээ бий болгожээ. Өртөөг тусгай зохион байгуулалтад оруулж, тогтсон замтай, 50 км тутамд морь юүлэх буудалтай болгов. Өртөөгөөр төрийн элч нар зорчих, алба татвар, хүнс зэргийг тээвэрлэхээс гадна худалдаачид ч өртөөг ашиглаж байлаа.

Үржил шимгүй газруудад худаг гаргуулан суурьшлын шинэ төвүүдийг бий болгов. Хүн амын тооллого явуулсны үндсэн дээр албан татварын нэгдсэн бодлогыг эзлэгдсэн орнуудын онцлогт тохируулан шинэчлэн тогтоов. Суурин орнуудад тохирсон бодлого явуулахын тулд Махмуд Ялавач, Чингай, Масуд Ялавач, Елюй Чуцай нарын хүмүүсийг төрийн албанд дэвшүүлэн ажиллуулжээ. Мөн **алгинч, тамгач, даргач** зэрэг албан тушаалтнуудыг хотуудад суулган цэрэг-иргэний хосолсон зохион байгуулалтыг хэрэгжүүлэв. Улс орны эдийн засгийн байдал эрс сайжирч, хөгжил дэвшлийн шинэ шатанд гарч ирэв. Нийслэл Хархорум хотын бүтээн байгуулалт эрчимжин, эзэнт гүрний сүр хүчийг илтгэсэн нийслэл хот болжээ.



### ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО

**Алгинч:** Толгойн туршуул цэргийн удирдагч

**Тамгач:** Хязгаарын мужуудад сэргийлэн суух цэргийн удирдагч

**Даргач:** Их хаанаас эзлэгдсэн мужуудад томилсон цэрэг, иргэний удирдагч

Өгэдэй хаан эцгийнхээ эхлүүлсэн байлдан дагуулал, дэлхий дахиныг төвшитгөн засах бодлогыг идэвхтэй үргэлжлүүлэв. Тэрээр 1230-1234 онд өөрийн биеэр их цэргээ удирдан Алтан улсыг дайлан мөхөөв. Монголын элчийг хөнөөсөн Солонгосыг 1231, 1232, 1235, 1239 онд дайлан дагуулж, даргач суулган захируулав. Хорезмын үлдэгдлийг дарах

зорилгоор 1230 онд Чормаган хорч, Байжу ноёнд цэрэг захируулан Ойрхи Дорнодод илгээжээ. Тэд умард Месопотам, Гүрж, Арменыг довтолж, Анатоли дахь Сельжукийн улсыг дагуулан түшмэг хараат болгов.

1235 онд болсон их хуралдайгаар Зүүн Европыг байлдан дагуулах шийдвэр гаргажээ. 1236 оноос эхэлсэн энэхүү аян дайнд Зүчийн ууган хөвгүүн Бат, Цагадайн ахмад хөвгүүд Бүри, Байдар, Өгэдэйн их хөвгүүд болох Гүюг, Хадаан, Тулуйн ууган хөвгүүд Мөнх, Бөчэг нар оролцсон юм. Түүхэнд "ахмад хөвгүүдийн аян дайн" гэж нэрлэдэг уг аян дайн 1241 он хүртэл үргэлжилж, Киевийн Орос, Москва, Польш, Герман, Австри, Унгар, Хорват зэрэг олон газар орныг эзэлжээ. 1241 онд Өгэдэй хаан таалал төгсөж, шинэ хаан сонгох шаардлага тулгарсан тул монгол цэргүүд нутгийн зүг жолоо залж, аян дайн өндөрлөв.

## 1 СУРВАЛЖ

**"Монголын нууц товчоон"-ы 281-р зүйлээс.**

Өгэдэй хаан өгүүлрүүн: "Эцгийнхээ их оронд сууж, хаан эцгийн хойно үйлдсэн минь: Жахуудын иргэнд аялж, Жахууд иргэнийг мохотгов, би. Нөгөө үйл минь элчин бидний зуур утэрлэн довтолгохуй, бас хэрэг заргаа зөөлгөхүйеэ замууд тавиулав. Бас нөгөө үйл, усгүй газарт худгууд эрүүлж, гаргуулж, улс иргэнийг ус өвсөнд хүргүүлэв. Бас зүг зүг балгадын иргэнд алгинчин, тамгачин тавьж, улс иргэний хөл хөсрөө, гар газраа тавиулж агуулав, би. Хаан эцгээсээ хойш энэ дөрвөн үйлс нэмэв зэ. Бас хаан эцэг их орондоо суулгаж, олон улсаа дээр минь ачиж одож бөгөөд, бор дарсанд ялагдах минь буруу болов. Нэг буруу минь энэ болов зэ. Нөгөө буруу, ёсгүй эм хүмүүний үгэнд орж, Отчигин авгын улсын охид авчруулах, алжаас болов зэ. Улсын эзэн хаан бөгөөтөл ёсгүй алжаас үйлд дөлсгөх миний нэгэн буруу энэ болов зэ. Бас Доголху-д өс хорсол болсон нэгэн буруу. Хэр буруу хэмээвээс, Хан эцгийн минь өмнө тус юугаан өлөмлөсөн* Доголху-г өшлөх буруу алжаас. Эдүгээ миний өмнө хэн тийн өлөмлөж өгөх. Хаан эцгийн минь, бүрний өмнө төр хичээх хүмүүнийг үл ухан, өшөөлөлдсөнөө өөрөө буруушаав, би. Бас тэнгэр газраас заяат төрсөн гөрөөсийг ах дүү зүг одууж хэмээн харамлаж, хороо хэрэм нүдүүлж, зэтгэж** байх болон, ах дүүгээс чамалихай үг сонсов, би. Буруу л болов. Хаан эцэг юүгээн хойно дөрвөн үйлс нэмэв зэ, би. Дөрвөн үйлс буруу болжухуй зэ" хэмээв.

* **өлөмлөсөн**: *оройлон зүтгэсэн*

** **зэтгэж**: *хэрэм хашаа бариулж, хориглон саатуулж*



## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалжийг судлаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Өгэдэй хааны дөрвөн сайн үйлийн ач холбогдол юу вэ?
2. Өгэдэй хааны дөрвөн муу үйлийн үр дагавар юу байсан талаар ярилцаарай.
3. Өгэдэй хааны өчлөөс төрийн хүний эрхэмлэх зүйл, үүрэг хариуцлагаа ухамсарлах талаар өнөөгийн бидэнд өгч буй сургамжийг тодорхойлоорой.

## Гүюг хааны бодлого

Өгэдэй хаан таалал төгссөний дараа Дөргэнэ хатан 1246 он хүртэл 5 жил төр барьсан бөгөөд энэ үед хаан ширээний тэмцэл гарч, төрийн хэрэг алгуурлахад хүрэв. 1246 онд Тамирын Шар ордонд болсон Их хуралдайгаар Өгэдэй хааны ахмад хөвүүн Гүюгийг хаан өргөмжлөв. Уг хуралдайд гадаадын 4000 гаруй элч төлөөлөгч ирсэн нь Монгол гүрний нэр хүнд, сүр хүчийг илтгэж байлаа. Гүюг хаан ширээнд залраад, Дөргэнэ хатны үед суларсан хууль ёсыг чанд сахиулж, гэмтнүүдийг гэсгээн шийтгэв. Хойд Хятадыг Махмуд Ялавач, Төв болон Дундад Азийг Масуд Ялавач, Баруун Азийг Аргун ноёноор захируулж, эдийн засгийн зарим шинэтгэл хийжээ.

Гүюг хаан түр саатаад байсан байлдан дагууллыг идэвхжүүлж, 1247 онд Сүн улсыг эзлэх дайныг эхлүүлэв. Мөн Элжигидэй ноёныг Баруун Азид илгээжээ. Гэвч Гүюг хааныг Зүчи, Тулуйн угсааныхан таашаахгүй байсан тул түүний бодлого дорвитой амжилт олохгүй байлаа. Зүчийн хөвүүн Бат, Тулуйн хөвгүүн Мөнх нар Гүюгийн эсрэг тэмцлийг толгойлж, тэднийг Тулуйн их хатан Сорхугтани бэхи дэмжиж байв.

Гүюг хаан 1248 онд Эмил нутгийн зүг биеэ илааршуулна хэмээн их цэргээ аван хөдөлжээ. Бат хан үүнийг өөрийнх нь эсрэг довтолгоон хэмээн сэрэмжилж, хариу бэлтгэл хийж байв. Гэвч Гүюг хаан 1248 оны 4-р сард аян замдаа таалал төгсчээ.

## 2 СУРВАЛЖ

**Гүюг хаанаас Ромын пап IV Иннокентийд 1246 онд илгээсэн захидлаас.**

Та нар элч томилж, “Бидний бүх мажар /Унгар/ ба христосын мөргөлтний орныг эзлэв” хэмээн надад хэлэв. Эдгээр үгийг чинь бид үл ойлгоно. Чингис хаан хийгээд хаан миний бие басхүү элч томилон тэр хоёр орныг тэнгэрийн зарлигийг дагатугай хэмээв. Тэнгэрийн зарлигийг тэд үл тоов. Чиний үг ч мөн тэдний адил байна. Тэд нар санаа нэгдэн, ихэд дээрэнгүй аашилж, манай элч нарыг алсан. Тиймээс тэнгэрийн хүчин дор тэдгээр орны хүмүүсийг алсан бөгөөд устгасан болой. Харин зарим хүмүүсийг тэнгэрийн зарлиг ба түүний хүчээр аварсан болой. Түүнээс энгийн ард иргэдийг хэрхэн барьж хорих билээ.



## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалжийг судлаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Уг захидалд дурдсанчлан монголчууд Европт ямар шалтгаанаар аян дайн хийсэн бэ?
2. Захидалд өгүүлсэн “тэнгэрийн зарлиг” гэх үг ямар утга санаа илэрхийлж байна вэ?

## Мөнх хааны шинэчлэл, байлдан дагуулал

Гүюг хааныг нас барсны дараа 1251 он хүртэл төрийн хэргийг түүний их хатан Огул Хаймиш хамаарч байлаа. 1251 онд Батын дэмжлэгтэйгээр Тулуйн ахмад хөвгүүн Мөнх Хэрлэний Хөдөө аралд Монголын их хаан ширээнд залрав. Түүний засаглалыг Өгэдэй, Цагадайн угсааны хан хөвгүүд эсэргүүцэн, нууц хуйвалдаан зохиосон боловч илчлэгдэн хүндээр шийтгүүлжээ. Тийнхүү хаан ширээ Өгэдэйн удмынхнаас Тулуйн удамд шилжив.

Мөнх хаан нийгэм, улс төр, эдийн засаг, соёлын салбарыг хамарсан шинэчлэлийн бодлого эхлүүлэв. Ордны хэрэг эрхлэх яам байгуулсан нь дотроо тамга хадгалагч, гэрэгэ үйлдэгч, зэвсэг, авын хэргийг эрхлэх товчоодоос бүрдэж байлаа.

Төв засгийн газрыг байгуулж, их заргач Мөнхсар ноёноор удирдуулав. Төв засгийн газар нь дотроо санхүү, татвар, худалдаа, өртөө зам, сан хөмрөг эрхэлсэн салбаруудаас гадна бүх шашны төлөөлөл багтсан зөвлөлөөс бүрдэнэ. Улс орны бүхий л хэргийг төв засгийн газраас удирдахын хамт хан хөвүүд, ноёдын бие даан шийдвэр гаргах эрхийг хасав. Татварын нэгдсэн бодлогыг цэгцлэн, “Их засаг” хуулийн дагуу өнчин ядуус, эрдэмтэн мэргэд, шашны хувраг зэрэг хүмүүсээс татвар хураахыг хоригложээ. Нүүдэлчдийн хувьд 100 мал тутмаас нэгийг, суурин иргэдийн хувьд баян хүнээс жилд 10 алтан зоос, ядуу хүнээс 1 алтан зоос татварлах журмыг мөрдүүлэв. Алтан ургийнхан, ноёд, түшмэд дур зоргоор алба татварлахыг бүрмөсөн хоригложээ. Өртөөний журмыг нарийн боловсруулж, төрийн хэргээр зорчигчдоос бусдад үнэ хөлстэй үйлчлэхээр журамлав.

Эзэнт гүрэн даяар бүх шашныг тэгш үзэх уламжлалт бодлогыг сахин мөрдүүлэв. Мөнх хааны үед Хархорум хотод бөөгийн, буддын, загалмайтны, исламын шашны төлөөллийн мэтгэлцээнийг зохион явуулсан нь дундад зууны ертөнцөд цоо шинэ үзэгдэл байлаа.

Бас Хархорум хотыг дэлхийн нийслэлийн өнгө төрхтэй болгосон шинэ бүтээн байгуулалт хийв.

## 3 СУРВАЛЖ

**Хархорумын мөнгөн мод:**

Түмэн амгалант ордны голд франц дархан Вильгелмээр мөнгөн мод үйлдүүлсэн нь гадаадын зочдыг гайхшруулж байв. Мөнгөн модны орой дээр бүрээ барьсан сахиусан тэнгэрийг дүрсэлсэн ба түүний доор орших могойн ам хэлбэртэй дөрвөн цоргоос дарс, айраг, балын ундаа, шар айраг гоождог байв.





## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалжийг судлаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Мөнх хаан мөнгөн модыг урлуулах болсон шалтгааныг нэрлэнэ үү.
2. Мөнгөн мод хэрэглээнээс гадна юуг бэлгэддэг байсан бэ?

Мөнх хааны үед Их Монгол улс нь дэлхийн эзэнт гүрний шинжийг нэгэнт олоод байлаа. Тийм ч учраас харь улсын хаад, ноёд өөрсдийн хэрэг заргаа Хархорумд ирж шийдүүлдэг байв.

Мөнх хаан эзэнт гүрний нутаг дэвсгэрийг улам тэлэх, эзэлсэн нутаг орнуудаа эзэмшин захирах бодлого явуулжээ. Тэрээр дүү Хубилайг Сүн улсыг дайлуулахаар илгээв. Хубилай 1258 онд Дали улсыг байлдан эзэлж, Сүн улсыг довтлох бэлтгэлээ базааж байлаа. Нөгөө дүү Хүлэгүг Баруун Азид томилон явуулав. Тэрээр 1256 онд Хойд Иранд үүрлэж байсан Исмаилитийн бүлэглэлийг, 1258 оны 2-р сард Багдадын халифатыг мөхөөн эзэлжээ.

1256 оны Их хуралдайн шийдвэрээр Мөнх хаан өөрийн биеэр цэрэг авч, Сүн улсын зүг мордов. Тэрээр Сүн улсын олон хот, боомтыг амжилттай байлдан дагуулж яваад, 1259 оны зун Сычуань орчимд өвчний улмаас таалал төгсжээ.

## 4 СУРВАЛЖ

**"Судрын чуулган"**-д эзэнт гүрний тухай Мөнхийн үзлийг өгүүлжээ.

Мөнх хаан бодсон нь: "Зарим улс орон Чингис хааны үеэс эхлэн дагаж орсон байхад зарим нь өнөөг хүртэл бидэнд дагаагүй л байна. Дэлхий ертөнцийн зай үнэхээр уужим болой. Иймд өөрийн дүү нараа бүх зүг рүү томилон мордуулж, эдгээр газрыг бүгдийг нь дагуулан хамгаалалтдаа авах болно. Миний бие эзэмшлийн гол дунд нь эртний нутагтаа залран амар хангалуун өдрүүдийг өнгөрүүлэн, үнэн шударгын ёсыг дэлгэрүүлэн сууя. Зарим ойр мужийг нийслэлийн орчим байх цэргийн хүчээр эзлэн дагуулах хэрэгтэй".



## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалжийг судлаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Мөнх хааны өөрийн дүү нарыг эзлэгдээгүй орнууд руу томилох бодлого хэрхэн хэрэгжсэн бэ?
2. Мөнх хаан эзэнт гүрнээ шинэчлэх бодлогын тухай ямар бодолтой байсан бэ?
3. Эзэнт гүрнээ шинэчлэх тухай Мөнх хааны бодлогын гол мөн чанар юу байсан бэ? Эргэцүүлж бодоорой.

## Хубилай хааны төрийн бодлого

Мөнх хаан таалал төгссөний дараа Тулуйн хөвгүүдийн хооронд хаан ширээний тэмцэл эхлэв. Хубилай Сүн улсыг дайлах их цэргийн хүчиндээ дулдуйдан 1260 оны 5-р сард Кайпин буюу хожмын Шанду хотод их хуралдай зарлан хаан өргөмжлөгдөв. Аригбөх ч өөрийн талын ноёдыг 1260 оны 5-6-р сарын үед Орхон голын эхэнд хуралдуулан хаан суужээ. Тийнхүү ах дүү хоёр эрх мэдлийн төлөө хүч үзэн тэмцэлдэж эхлэв. Монгол газар буй ноёд Аригбөхийг, Сүн улсыг дайлах цэрэгт дайчлагдсан ноёд Хубилайг дэмжиж байлаа. Тэрчлэн Цагадай, Өгэдэйн угсааны хан хөвүүд Аригбөхийг дэмжиж, Хубилайг Ил хаант улс дэмжсэнээр энэ нь нийт эзэнт гүрнийг хамарсан хямралын эхийг тавьжээ. Хубилай, Аригбөхийн хооронд 1260, 1261 онд болсон тулалдаанд Хубилай ялалт байгуулав. Хархорум орох худалдааны замууд хаагдсанаас Монголд хүнс, эд бараа ховордож, Аригбөхийн талынхан хүнд байдалд оров. Мөн Цагадайн улсын Алгу хан байр сууриа өөрчилж, Хубилайг дагаснаар хүчний харьцаа алдагдав. Аригбөх цаашид тэмцлээ үргэлжлүүлэх аргагүй болсон тул 1264 онд Хубилайд бууж өгчээ.

Хубилай хаан 1264 онд нийслэлээ өнөөгийн Бээжинд нүүлгэн шилжүүлэв. Хубилай хаан Монголын эзэнт гүрний төвийг шилжүүлсний гол шалтгаан нь Хятад тэргүүтэй Азийн орнуудыг дотор нь орж нутагт нь төвлөрүүлэн захирахад оршиж байлаа.

## 5. МОНГОЛЫН ЭЗЭНТ ГҮРНИЙ ЗАДРАЛ: ЮАНЬ, АЛТАН ОРДОН, ЦАГАДАЙ, ИЛ ХААНТ УЛС

1260-аад оны үеэс Монголын эзэнт гүрэн Юань, Алтан ордон, Цагадай, Ил хаант улс гэсэн 4 улсаас бүрдэж, нийтдээ 24 сая км квадрат газар нутгийг эрхшээж байв. Юань улсын хааныг бусад нь Их хаан хэмээн хүлээн зөвшөөрдөг байлаа. Тийм ч учраас бусад улсууд нь шинэ хаан суух болон төрийн чухал хэргүүдэд Их хааны зөвшөөрөл соёрхлыг авдаг байжээ. Гэвч тэдгээр дөрвөн улсын хооронд аажмаар хил хязгаар, шашин шүтлэгийн зөрчил үүсч, даамжирсаар байлаа. 1294 онд Хубилай хааныг таалал төгссөний дараа Монголын эзэнт гүрний бүрэлдэхүүн улсууд бие даан эхлэв. Ил хаант улс, Алтан ордны улсууд Кавказын нуруу, Азербайжаныг, Ил хаант улс, Цагадайн улс Хорасаныг булаацалдан сөргөлдөх болж, энэ нь явсаар хоорондоо дайтахад хүргэжээ.

**Юань улс.** Хубилай хаан 1271 онд улсынхаа нэрийг *Да Юань* (Их Юань) хэмээн өөрчлөв. Түүний захиргаанд Монгол, Хятад, Солонгос, Өмнөд Азийн орнууд багтаж байлаа. Юань улсын их нийслэл нь Дайду буюу өнөөгийн Бээжин, дээд нийслэл нь Шанду хот байв. Засаг захиргааны хувьд төвийн нэг, гадаад 11 мужаас бүрдэнэ. Юань улсын төр захиргаа хэдийгээр Дайдуд төвлөрч байсан боловч их хаад нь монгол ёс, уламжлалаа хэзээ ч алдаагүй юм.

Төрийн дээд эрхийг хаан барьж, төрийн хэргийг *Төвлөн засах яам* удирдана. Төвлөн засах яам нь дотроо шүүх, цэрэг, сан, түшмэл, ёслол, үйлдвэр хариуцсан яамдаас бүрдэнэ.

Улсын гол удирдах албан тушаалуудад монгол хүнийг тавьдаг байв. Улсын гол хуулийг “Да Юань улсын нэвтэрхий дүрэм” гэх бөгөөд Чингис хааны “Их засаг” хууль ч хүчин төгөлдөр үйлчилж байлаа.

Нийт хүн амыг дөрвөн зэрэглэлд хуваажээ. Монгол хүнийг тэргүүнд тавьж, хоёрдугаарт өнгөт нүдтэн хэмээх уйгур, перс, арабуудыг, гуравт умард хятадын зүрчид, хятаныг, дөрөвт буюу хамгийн сүүлд нанхиад хүмүүсийг эрэмбэлсэн нь төрийн ажил алба, ял цааз зэрэг олон салбарт хэрэгждэг байлаа.

Хубилай хаан 1260 онд Төвөдийн Пагва ламыг залж, бурхны шашныг төрийн шашин болгож зарлав. Төрийн ёс, шашны ёсыг тэгш явуулан улсыг засах хоёр ёсны зарчмыг тогтоон хэрэгжүүлжээ. Пагва лам **дөрвөлжин бичиг** зохиосон нь тодорхой хугацаанд хэрэглэгдэж байв. Юань улсын үед Монгол нутаг “Давааны арын орон” хэмээн нэрлэгдэх болж, хаан ширээ залгамжлах ханхүү Хархорумд сууж удирдан төр барих арга ухаанд суралцдаг байв.



### ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО

**Дөрвөлжин бичиг:**

Хубилай хааны зарлигаар төвөдийн Пагва лам Лодойжалцан 1269 онд зохиосон. Хэлбэр дүрсийн хувьд төвөд үсэгт, зурлага бичлэгийн хувьд монгол бичигт тулгуурлан зохиосон үет үсэг болно.

Юань улсад, газар тариалан, мал аж ахуй, худалдаа, гар урлал голлох үүрэгтэй байв. **Цаасан мөнгө** гарган нэвтрүүлсэн нь худалдааны хөгжилд чухал нөлөө үзүүлэв.



### ТҮҮХЭН ЗУРАГ ДЭЭР АЖИЛЛААРАЙ

1. Лю Гуандао-гийн 1280 онд зурсан "Хубилай хаан ан хийж буй нь" түүхэн зураг дээр ажиллан хүмүүсийн эдлэл, хэрэглэлийг шинжлэн нэрлэнэ үү.
2. Зураг дээрх хүмүүсийн үйл хөдлөл, зэр зэвсгийг шинжлэн судалсны үндсэн дээр авын хэдэн төрөл дүрслэгдсэнийг нэрлэнэ үү.



Хуурай ба усан замын тээвэр хөгжиж, Ази, Европ, Африкийн олон оронтой харилцаж байлаа. Соёл, боловсрол, шинжлэх ухаан өндөр хөгжиж, одон орон, газарзүй, түүх, тоо, хөдөө аж ахуйн ухаан тэргүүлж байв.

1300-аад оны дунд үеэс Хятад нутагт олон жил дараалан ган, байгалийн гамшиг нүүрлэн улсын эдийн засаг доройтов. Юань улсын сүүлчийн хаад ордны зугаа цэнгэлд багагүй автсаныг далимдуулан Хятадын зарим мужид тариачны бослого гарчээ. Уг бослого улам өргөжсөөр, 1368 онд Юань улсын сүүлчийн хаан Тогоонтөмөр ойр байсан монголчуудаа авч, эх нутагтаа эргэн ирснээр Хятад дахь Монголын ноёрхол эцэс болов.

**Алтан ордны улс.** Чингис хаан ууган хүү Зүчидээ тасалж өгсөн нутгийн үндсэн дээр Алтан ордны улс байгуулагдсан юм. Газар нутаг нь дорно зүгт Эрчис мөрөн, өрнө зүгт Дунай мөрний доод урсгал, өмнө зүгт Кавказын нуруу, хойд зүгт Ижил мөрөн хүртэл үргэлжилж байв. Улсын нийслэл нь Ижил мөрний эрэг дэх **Сарай** хот байв.



**ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО**

**Сарай**-Ордон гэх утгатай. Сарай Бат, Сарай Бэрх гэж байсан нь Батын ордон, Бэрхийн ордон гэсэн үг юм.

Алтан ордны улсыг бие даасан улсын хэмжээнд хүргэсэн хүн нь Зүчийн хөвгүүн Бат бөгөөд 1242 онд байгуулсан гэж үздэг. Алтан ордны улсын хүн амын ихэнхийг орос тэргүүтэй славян, кипчак тэргүүтэй түрэг үндэстнүүд бүрдүүлж байсан ба монголчууд эрх мэдлийг атгаж, удирдах хэсгийг бүрдүүлж байв.

Алтан ордны улс нь эхэн үедээ газар нутгаа гурван хэсэгт хувааж байсан боловч дараа нь хоёр түмэн, 10 тойрог болгожээ.

Тус улсад газар тариалан, мал аж ахуй, үйлдвэр, худалдаа эрчимтэй хөгжиж байв. Хар тэнгис, Эгейн тэнгисээр дамжин, Газрын дундад тэнгист Венец, Генуя зэрэг Европын хот улсуудтай худалдааны өргөн харилцаа хөгжүүлжээ.

Алтан ордны улсын хаад эхэндээ уламжлалт тэнгэр шүтлэгээ мөрдөж байсан боловч яваандаа исламын шашныг шүтэх болов. Гэвч бусад шашныг тэгш үзэх монгол төрийн уламжлалыг алдаагүй юм. Оросуудыг эрхшээлдээ байлгахын тулд загалмайн шашны үнэн алдартны урсгалыг онцгойлон дэмжиж байв. Алтан ордны улсын дотор орос хэл, соёлын нөлөө аажмаар өсч, өмнө нь ноёлж байсан Византийн грек хэлийг орлох болжээ.

Алтан ордны улс дотроосоо задарсаар 1480 онд мөхжээ.



## 5 СУРВАЛЖ

**"Гэрэгэ"-ний нүүрэн талын бичээс:**

“Мөнх тэнгэрийн хүчин дор Их суу залийн игээн (ивээл) дор”

**Ар талын бичээс:**

“Абдуллагийн зарлиг хэн үл бишрэх хүн алдах үхэх”



## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалжийг судлаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. "Гэрэгэ"-ний зориулалт, утга учир юунд орших вэ?
2. "Гэрэгэ"-ний монгол бичээсийн утгыг тайлбарлана уу.

**Цагадайн улс.** Чингис хааны гуравдугаар хөвгүүн Цагадайд 1221 онд Или голын сав, Долоон гол, Кашгарын нутаг буюу хуучин Хар Хятаны нутгийг тасалж өгснөөр Цагадайн улс буй болжээ.

Цагадайн улсын баруун хэсэг нь суурин иргэд төвлөрсөн Мавераннахр, зүүн хэсэг нь нүүдэлчид зонхилсон Могулистан гэж хоёр хэсэгт хуваагддаг байв. Нийслэл хот нь Алмалиг, Аксу, Карши хотууд байв. Хүн амын олонх нь исламын шашин шүтдэг түрэг хэлтнүүдээс бүрдэх ба Барулас, Жалайр, Хэрэйд зэрэг монгол аймгууд ч оршин сууж байв.

Дува ханы үед (1282-1307) дотоод байдал нь тогтворжин, улмаар Өгэдэйн угсааны Хайду хантай холбоо байгуулан Хубилай хааны эсрэг тэмцэж байлаа. Цагадайн улс нь Торгоны замын чухал хэсгийг эзэмшин, Бухар, Самарканд зэрэг худалдааны зангилаа хотуудын хүчин чадалд дулдуйдан эдийн засгийн хувьд хүчирхэгжив.

Кебек ханы үед (1309-1326) эдийн засгийн шинэчлэл явуулж, Цагадайн улсын анхны бие даасан зоосон мөнгийг гүйлгээнд гаргаж байв. Энэ үеэс Цагадайн улсын хаад нүүдлийн амьдралыг орхиж, суурин орд өргөөнд суух болов. Нүүдэлчин ардын дунд исламын шашин дэлгэрч, улмаар суурин амьдралд шилжиж эхэлжээ. Энэ нь Цагадайн улсын мөхлийг түргэтгэх гол хүчин зүйл болов. Зөрчил даамжирсаар Түглүктөмөр хан 1363 онд нас барсны дараа Цагадайн улс задарч эхлэв. Харин монгол цустай боловч түрэг хэл, соёлтой барулас аймгийн толгойлогч Доголон Төмөр 1350 онд Самарканд хотоор төвлөсөн хэсгийг нэгтгэн улс байгуулжээ. Түүний улс 1370-аад онд хүчирхэгжин, Цагадайн улсын үндсэн нутгаас гадна Иран, Афганистан, Бага Ази, Иракийг нэгтгэсэн эзэнт гүрэн болсныг түүхэнд "Төмөрийн эзэнт гүрэн" хэмээн нэрлэдэг.

**Ил хаант улс.** Мөнх хааны зарлигаар Баруун Азийг захирах болсон Хүлэгү 1256 онд Ил хаант улсыг байгуулжээ. **Ил хаант** улс нь өнөөгийн Иран, Ирак, Азербайжан, Армян, Гүрж, Турк, Афганистаны баруун хэсэг, Сирийн хойд хэсгийг багтаасан улс байв. Хүн амын ихэнхийг исламын шүтлэгт перс, араб, түрэг, загалмайн шашинт армян, гүрж зэрэг угсаатнууд бүрэлдүүлж байв. Мөн Хүлэгү ханыг дагаж очсон монголчууд ч багагүй хувийг эзэлдэг байлаа. Нийслэл нь Марага, Тебриз, Султание зэрэг хотууд байв.



**ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО**

**Ил хаан:** "Дагагч хаан" гэсэн утгатай. Өөрөөр хэлбэл, Монголын эзэнт гүрний Их хааныг дагагч хаан гэсэн утгыг агуулдаг.

Ил хаант улсын хаад монгол ёс заншлаа чанд баримтлан бөө мөргөл, буддын шашныг шүтэж бусад шашинд хүндэтгэлтэй хандаж байлаа. Газан ханы үед (1295-1304) нийгмийн бүх салбарыг хамарсан шинэчлэл хийсэн нь түүхэнд ***Газаны шинэчлэл*** хэмээн алдаршив. Түүний шинэчлэл нь Ил хаант улсын эдийн засгийг хүчирхэгжүүлж, исламын төрт улсын загварыг баримтлахад чиглэгдэж байлаа. Гэвч тэрээр унаган монгол төрт ёс, соёл, зан заншлыг ч гүнээ хүндэтгэн үзэж халж өөрчлөх оролдлого хийгээгүй юм.

Ил хаант улс нь газар нутгаа тэлэхийн тулд Египетийн мамлюкуудтай удаа дараа дайтжээ. Египетийн мамлюкийн улсын эсрэг тэмцэхдээ загалмайн шашинт Франц, Англи улс болон Ромын паптай холбоо тогтоож байв. Мөн Кавказын бүс нутгийг Алтан ордны улстай булаалдан дайтаж байсан нь Ил хаант улсын хүчийг ихэд сулруулсан юм. 1335 онд Абу Саид хан таалал төгссөнөөр Ил хаант улс дотроо бие даасан жижиг ханлигуудад хуваагдан мөхжээ.

Ил хаад соёл, шинжлэх ухааныг хөгжүүлэх явдалд онцгойлон анхаарч байв. Хүлэгү ханы зарлигаар 1260 онд нийслэл Марага хотод Баруун Азийн хамгийн том одон орон судлах төв байгуулагджээ. Түүхийн ухаан өндөр хөгжиж, Их Монгол улсын

түүхийг өгүүлсэн Ата Малик Жувейнигийн "Ертөнцийг байлдан дагуулагчийн түүх", дэлхийн анхны түгээмэл түүх болох Рашид Ад-Дины "Судрын чуулган" зэрэг бүтээл гарчээ. Исламын шашны урлагт уран зургийн хэлбэр хөгжиж, Хятадаас шаазангийн урлаг нэвтрэв.



### ТҮҮХЭН ЗУРАГ ДЭЭР АЖИЛЛААРАЙ

**"Судрын чуулган"-ы зураг.**

Цагаан морь унасан нь Абага хан, хүүхэд тэвэрсэн нь Аргун хан, Аргун ханы тэвэрч буй хүүхэд Газан хан

1. Зураг дээрх хүмүүсийн хувцсыг ялган нэрлэнэ үү.
2. Зураг дээрх Газан ханы үйл ажиллагааны бусад хаадаас ялгарах онцлог юу байсныг тайлбарлаарай.



## Пакс Монголика хийгээд Монголын эзэнт гүрний нөлөө

Монголын эзэнт гүрний байлдан дагуулал нь хэдийгээр олон оронд дайны гамшиг, хөнөөл учруулсан боловч олон улсын амьдрал, нийгэм, соёлыг зогсонги байдлаас гаргасан юм. Нүүдлийн хийгээд суурьшмал иргэншил хоорондын харилцаа цэцэглэн хөгжив. Эзэлсэн газар нутгуудад шинэ хот олноор барьсан нь хүн амын суурьшил, соёлын шинэ давалгааг идэвхжүүлэв.

Монгол хаад Ази, Европыг дамнасан Торгоны замыг ивээлдээ авч, аюулгүй байдлыг нь хангаснаар олон улсын аюулгүй, чөлөөт худалдаа түүхэнд байгаагүй өндөр түвшинд хөгжжээ. Торгоны зам дагуу өртөө байгуулж, ортаг худалдаачдад тусгай эрх олгосон нь худалдааны замын тав тух, аяллын хэмжээг эрс нэмэгдүүлэв. Тэд зөвхөн Торгоны замаар ч бус Монголын эзэнт гүрнийг хэрэн сүлжсэн өртөөгөөр хаа сайгүй явах боломжтой болжээ. Шинээр сэргээн босгож буй хот суурингуудад очиж худалдаа хийж байсан нь тухайн үеийн хот суурингуудын хөгжлийн хурдцыг нэмэгдүүлжээ. Торгоны зам, өртөө нь худалдааны төдийгүй өрнө, дорны соёл, шинжлэх ухааны алтан жим болсон юм. Соёл иргэншлийн харилцаа нь дэлхийн хөгжлийн хурдцыг нэмэгдүүлжээ. Чухам тэр үед Хятадын луужин, шаазан, дарь, чулуун нүүрс зэрэг гайхамшигт зүйлс өрнө дахинд нэвтэрч, арабын анагаах ухаан, яруу найраг, одон орон, түүх бичлэгийн шинжлэх ухаан дэлгэрэн хөгжив.

Монголын эзэнт гүрний үеийн улс төрийн тогтвортой байдал, хүн амын өсөлттэй зэрэгцэн далайн худалдаа өргөн хөгжжээ. Мод, төмөр, тариа зэрэг өргөн хэрэглээний бараа, ваар сав, торго даавуу, үнэт эрдэнэ зэрэг тансаг хэрэглээний зүйлс Хятад, Солонгос, Японоос Өмнөд Хятадын эрэг дамжин Зүүн Өмнөд Ази, тэндээсээ Энэтхэгийн далайгаар дамжин Араб, Дорнод Африк хүртэл урьд өмнө байгаагүй их хэмжээгээр тээвэрлэгдэх болов.

Монголын эзэнт гүрний үед шашин хоорондын мөргөлдөөн эцэслэж, найртайгаар зэрэгцэн орших болжээ. Загалмайтны аян дайн зогсож, Ойрх Дорнод дахь исламын



## ГАЗРЫН ЗУРАГ ДЭЭР АЖИЛЛААРАЙ

**Газрын зургийг ажиглаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Торгоны замын худалдаа, эдийн засаг, соёлын ач холбогдлыг үнэлнэ үү.
2. Торгоны зам нь өнөөгийн ямар улс орнуудыг хамарч байгааг ажиглан ярилцаарай.
3. Монголчууд торгоны замаар дамжуулан ямар экспорт, импорт хийж байсан тухай өөрийн санал, үндэслэлийг гаргаж, өнөө үетэй холбон харьцуулж тайлбарлана уу.




шашны суннит, шийт урсгал хоорондын цуст мөргөлдөөн эцэс болов. Монгол хаадын ордонд бүх шашны төлөөлөгчид байрлан төрийн ивээл доор өөрсдийн шашнаа хөгжүүлж байлаа.

Дипломат соёл, элч нарын халдашгүй байдал түүхэнд байгаагүй хэмжээнд хангагдаж, Монголын эзэнт гүрэн рүү гадаадын элч нар өртөө замаар чөлөөтэй, аюулгүй зорчдог болжээ. Монгол хаадын илгээсэн элч нар дэлхийн дипломат харилцааны түүхэнд үлгэр жишээ соёлыг нэвтрүүлж байв. Ялангуяа элч нарын халдашгүй дархан байдлын илэрхийлэл болсон гэрэгэ нь хожим улам төгөлдөршсөөр өнөөгийн дипломат паспортын үндэс болжээ.

Цөөн хүн амтай монголчууд эзэнт гүрний асар уудам газар нутаг, үлэмж тооны хүн амыг хэрхэн захирч байв гэдэг нь өнөөдөр ч бүрэн тайлагдаагүй нууцын нэг байсаар байна. Үүнийг эрдэмтэд монголчуудын оюуны өндөр чадавх, төмөр мэт сахилга бат, хуулийн тэгш байдал, хүний хүч нөөцийг зөв зохион байгуулж, хүн бүрт тохирсон, чадах ажлыг нь оноож байсантай холбон тайлбарладаг. Хэрэв харгислан дарангуйлж байсан бол монголчууд тэр олон хэлийн улс орнуудыг яахин нэгтгэн захирах билээ. Хүнийг үндэс угсаагаар нь ялгаварлахгүй, оюуны чадавхийг өндөр үнэлж, тэднийг таарч тохирох төрийн албанд хэрэглэж байснаараа Монголын төр хүчирхэг байж чадсан юм.

Тийнхүү Монголын эзэнт гүрний хүч чадал, засаглал, нөлөөн доор дэлхий дахинд энх амгалан байдал тогтож, соёл иргэншил цэцэглэн хөгжиж байсан үеийг түүхэнд Пакс Монголика (Pax Mongolica) буюу Монголын их амар амгалангийн үе хэмээн нэрлэдэг.

## ГАЗРЫН ЗУРАГ ДЭЭР АЖИЛЛААРАЙ

**Газрын зургийг ажиглаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Монголын эзэнт гүрний газар нутаг өнөөгийн ямар, ямар улсын нутаг дэвсгэрийг багтааж байсныг тодорхойлоорой.




## 6 СУРВАЛЖ

1600-1660-аад онд Дундад Азид амьдарч бүтээлээ туурвиж асан түүхч **Абул Гази Бахадур хан Монголын эзэнт гүрний үеийн энх амгалан байдлын тухайд:**

"Чингис хааны засаглалын үед **Иран, Тураны** хоорондох бүх улс оронд урьд байгаагүй энх амгалан үе ирэв. Хэн нэгний ямар ч дарлал, хүчирхийлэл үгүй болсон бөгөөд толгой дээрээ сагс алт тавиад дорноос өрнө тийш цор ганцаар аялан явах бүрэн боломжтой ажгуу".



### ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО

**Иран, Туран:** Туран нь нийт Төв, Дундад Азийг, Иран нь өнөөгийн Ойрх Дорнодыг төлөөлөх газарзүйн ойлголт.



## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалжийг уншаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Уг өгүүлэмжид буй "толгой дээрээ сагс алт тавиад дорноос өрнө хүртэл цор ганцаар аялан явах" хэмээх нь хаанаас хаана хүртэл явна гэсэн утгатай болохыг тайлбарлаарай.
2. Сурвалж 2-т буй "Тэнгэрийн зарлиг" ойлголтыг Сурвалж 4-т буй Мөнх хааны "Үнэн шударгын ёсыг дэлгэрүүлэх"-тэй харьцуулах замаар Сурвалж 6-д гарч буй "Энх амгалан үе"-ийг тайлбарлана уу?



## ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

- "Толгой дээрээ сагс алт тавиад дорноос өрнө хүртэл цор ганцаар аялан явах" нь өнөөдөр боломжтой юу? Тэр үед яагаад ийм боломжтой байсан бэ?

# 4 БҮЛЭГ МОНГОЛЫН ЭЗЭНТ ГҮРНИЙ ДАРААХ МОНГОЛ УЛС (XIV-XVII ЗУУН)



**ТҮЛХҮҮР АСУУЛТ**

- XIV-XVII зууны Монгол улсын улс төрийн байдал ямар байв?
- Нэгдмэл байдлаа сэргээх оролдлого ямар үр дүнд хүрсэн бэ?
- Монгол улсын засаг захиргаанд ямар өөрчлөлт оров?
- Монголд шарын шашин дэлгэрэхэд ямар хүчин зүйлс нөлөөлсөн бэ?
- Энэ үед монголчуудын аж ахуй, соёлд ямар өөрчлөлт гарав?




## 1. МОНГОЛ УЛС ЭХ НУТАГТАА ТӨВЛӨСӨН НЬ

### Юань улсыг сэргээх оролдлого

Монголчууд 1368 онд нийслэл Дайду (өнөөгийн Бээжин) хотыг Хятадын Мин улсад алдсан боловч ноёрхлоо дахин сэргээн тогтоохын төлөө тэмцсэн юм. Харин шинэ байгуулагдсан Мин улс хүч нь суларсан монголчуудыг эзлэн авахыг санаархаж байлаа.

Тогоонтөмөр хаан Дайдуг алдаад, өнөөгийн Өвөр Монголын нутаг Шанду хотноо зугтан иржээ. Мин улсын цэрэг хэдийгээр нийслэлийг эзлэн авсан ч Хятадын бусад нутгуудад **Юань улс**ын цэрэг, захиргаа хүчирхэг хэвээр байв. Тиймээс Тогоонтөмөр хааныг мөшгихөөс илүүтэй, Монголын үлдэгдэл хүчийг цохиж, Хятад нутгаа бүрэн эрхэндээ оруулж авах нь тэдэнд чухал байв. Харин Тогоонтөмөр хааны хувьд Дайдуг эргүүлж авахаар цэрэглэсэн боловч амжилт олсонгүй. Үүний хариуд 1369 онд Мин улсын цэрэг Шандуг довтолж, сүйтгэв. Тогоонтөмөр хаан Мингийн довтолгооноос дайжин хойд зүгт орших Инчан (Барс) хотод шилжин суусан ч 1370 онд нас баржээ.



**ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО**

**Умард Юань улс (1368-1388):** Дайдуг орхин гарч эх нутагтаа эргэн ирсэн Монголын хаад Хятад дахь ноёрхлоо сэргээхийн төлөө 20 гаруй жилийн турш тэмцсэн үеийг Монголын түүх судлалд Юань улс үргэлжлэн оршсон үе хэмээн үздэг.

## 1 СУРВАЛЖ

**1662 онд Саган Сэцэний бичсэн “Эрдэнийн товч”-оос.**

Тогоонтөмөр хааны гэмшил:

Тэндээс хаан Молташийн хаалгаар гаран буруулахдаа энэ мэт магтаж уйлан явав:

Еренхийн эзэн хэмээгдсэн хайран их алдар нэр минь...

Эрхэт сэцэн (Хубилай) хааны байгуулсан эрдэнэ Дайду минь....

Хувилгаан сэцэн (Хубилай) хааны элдэвчлэн байгуулсан хутаг оршсон Дайду хот минь...

Хумьж автвай хятадын Жүгэ (Улаан алчууртны бослогын удирдагч Жу Юаньжан) ноёнд

Гутамшиг муу нэр Тогоонтөмөр надад ирэв хэмээн магтаж уйлсан ажгуу...

Тэндээс уваг суваг цувж хатгалдан буруулдан гарсан нь

Дөчин түмэн Монголоос зургаан түмэн нь гарч гучин дөрвөн түмэн нь хаагдаж хоцров...

Төдүй урьд хожид гарсан зургаан түмнээ цуглуулан Хэрлэн мөрний хязгаарт хүрч Барс хот хэмээхийг барьж суун атал тавин гурваны гин нохой жил халив.

Тогоонтөмөр хааны дараа түүний хүү Аюушридар (1370-1378), ач хүү Төгстөмөр (1378-1388) нар хаан ширээ залгамжилж, Хархорумд төвлөн суув. Тэд Мин улсын удаа дараагийн довтолгооныг няцааж, өөрсдөө ч сөрөг довтолгоон хийж зарим стратегийн чухал газруудыг эзлэн авсан байна. Тэр үед Мин улс монголчуудтай найрамдахыг санал болгож, Тогоонтөмөр хааны олзлогдсон ач хүү Майдарбалыг 1374 онд буцаан өгснөөр хоёр тал хэдэн жилийг тайван өнгөрүүлжээ. Энэ нь шинэхэн байгуулагдсан Мин улсын хүч хараахан бэхжээгүй байсантай холбоотой бөгөөд тэрхүү найрамдал түр зуурынх байлаа. Мин улс хүчээ сэлбэмэгц их цэргээр Монголын гүнд нэвтэрч, 1380 онд Хархорум хотыг эвдлэн сүйтгэж шатаажээ. Түүнээс болж Монгол, Мин хоёр хэдэн жил тэмцэлдэв. Гэтэл Монгол жанждын дотор хагарал гарсан ба Мин улс Монгол улсын их цэргийн зүүн жигүүрийг удирдаж байсан Нагачу жанжныг Чанчунь хотын ойролцоо их цэргийн хүчээр дайлсан байна. Хоёр тал ихээхэн хохирол амсч, дайсны давуу хүчинд автсан Нагачу 1387 онд харьяат нарын хамт, Мин улсад дагаж орсон нь байдлыг хүндрүүлэв.

1388 онд Буйр нуурын ойролцоо Монгол, Мингийн их цэргийн хооронд тулалдаан болж, монголчууд ялагдал хүлээв. Тулааны талбараас цөөн хүнтэй зугтан гарч Хархорумын зүг явсан Төгстөмөр хааныг монгол ноён Есүдэр хороожээ. Монголчууд нэгдмэл үедээ Хятадыг давамгайлж, бутарч суларсан үедээ ялагдаж байв.

Нэгдмэл байдал алдагдаж, дотооддоо зөрчилдөн тэмцэлдэх байсан үеийг Монголын түүхэнд **улс төрийн бутралын үе** гэж нэрлэх нь бий.



### ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО

**Улс төрийн бутрал:** Монголын сурвалжит язгууртнууд эдийн засгийн хувьд бэхжиж, бие даах чадвартай болохын хэрээр нэгдмэл төвлөрсөн удирдлага, хааны захиргаанаас гарахыг эрмэлзэж эхэлсэн байна. Энэ нь төр улсын хүчийг сулруулж, нэгдмэл байдлыг эвдэн, улс орон харьцангуй бие даасан хэд хэдэн хэсэг болж хуваагдахад хүргэв.



### СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 1-ийг уншаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Тогоонтөмөр хаан нийслэл Дайдуг алдсаны гол бурууг хэрхэн тайлбарласан бэ?
2. Дөчин түмэн Монголоос зургаан түмэн гарч чадсан гэдэг нь ямар санаа илэрхийлж байна вэ?



## ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах бичвэрийг уншаад асуултад хариулж, хамтдаа хэлэлцээрэй.**

Тогоонтөмөр хаан 1368 онд нийслэл Дайдуг алдаад эзэнт гүрний хуучин нийслэл Хархорумд бус, харин өнөөгийн Өвөр Монголын Шилийн гол аймгийн нутаг Шанду хотод ирж суув. Гэвч тэр удалгүй Шандуг Мин улсад алдаад Өвөр Монголын Хишигтэн хошууны нутаг Инчан хотод суужээ.

- Тогоонтөмөр хаан Хятадаас хөөгдсөнийхөө дараа Монголын эзэнт гүрний хуучин нийслэл Хархорумд ирж суурьшаагүйн учир юу вэ? Энэ нь ямар үр дагаварт хүргэсэн бэ?

## Улс төрийн хямрал эхэлсэн нь

1368 онд Хятад дахь Монголын ноёрхол эцэслэсэн боловч энэ нь Монголын төр мөхсөн хэрэг биш юм. Юань гүрэн унаснаар Монголын улс төрийн төв эх нутагтаа шилжиж монголчууд дорно зүгт Хянганы нуруунаас өрнө зүгт Тэнгэр уул хүртэл, умар зүгт Эрчис, Енисейн эхнээс өмнө зүгт Хятадын Цагаан хэрэм хүртэлх уугуул нутагтаа төвлөн суух болов.

Гэвч Монголын их хааны төв засаглал ихээхэн суларчээ. 1388-1400 оны хооронд Монголд 5 хаан суусан нь бүгд цаг бусаар хорвоог орхисон байна. Юань гүрний дараа улсын засаг захиргааны зохион байгуулалтад өөрчлөлт гарч, Монгол улс нь зургаан түмэн Монгол (Зүүн Монгол), дөрвөн түмэн Ойрад (Баруун Монгол)-аас бүрэлдэх болжээ. Зургаан түмэн нь дотроо зүүн, баруун гарт хуваагдах бөгөөд зүүн гарыг Халх, Цахар, Урианхай, баруун гарыг Ордос, Түмэд, Юншээбү бүрдүүлж байв. Хаан улсыг захирах дээд эзэн боловч зүүн гарыг өөрөө шууд захирч, харин баруун гарыг жонон, Ойрадыг тайш цолтон захирах тогтолцоо бий болжээ. Төрийн хүч суларч, эрх баригчид эв нэгдлээ алдсанаас задрал хуваагдал гүнзгийрэв.

### 2 СУРВАЛЖ

**Саган Сэцэний “Эрдэнийн товч”-оос.** 1393-1399 онд Монголын төрийн эрхийг барьсан Элбэг Нигүүлсэгч хаан 1399 онд хилсээр түшмэл Хуухайг хороожээ.

Хаан... буруугаар эцгийг алав хэмээн Хуухайн хөвгүүн Батулад их гэргий Хөвгүндэй хатнаас төрсөн Самар гүнжийг өгөн, чинсан болгож дөрвөн Ойрадыг мэдүүлжээ. Тэндээс... Үгэчи Хашиха (тэр үед Ойрадыг захирч байсан)... намайг амьд бөгөөтөл миний харц Батулад дөрвөн Ойрадыг мэдүүлнэм хэмээн машид хилэгнэн... даруй морилон ирж, Элбэг хааныг хороогоод Өлзийт хунгоо бэйжийг (Элбэг хааны үзэсгэлэнт бэр) биедээ аван, Монгол улсын ихэнхийг нь оруулсан ажгуу.

Мин улс Хятадын төрийн уламжлалт бодлогыг баримтлан монголчуудыг дотор нь хагаралдуулан хүчийг нь сулруулахыг зорьж байв. 1409 онд Мин улсын хаан Юнлэ, Монгол улсын шинэ хаан Буняширийг (Элбэг хааны хүү) дайлахаар 100 000 цэрэг илгээсэн боловч амжилт олсонгүй. Гэвч тэрээр дахин их цэрэг дайчилж, өөрийн биеэр удирдан Онон мөрөнд нутаглаж байсан Буняшир хааныг довтлоход тэрээр Ойрадад зугатан очжээ. Гэтэл Ойрадыг захирч байсан Махаму түүнийг хөнөөв. Мин улсын хаан Ойрадын ноёдыг ятган тухайн үед Зүүн Монголыг захирч байсан Аругтай тайшийг цохиход нь тусалжээ. Мин улс монголчуудыг хагаралдуулах зорилгодоо хүрсэн учир Ойрадын ноёдыг шагнав. Тэгсэн атлаа бас Ойрадыг хүчирхэгжихээс эмээж байлаа. 1413-1414 онд Ойрадын Махамугийн цэрэг Хэрлэнд хүрч ирэхэд, Юнлэ хаан өөрийн биеэр цэрэг удирдан ирж, Аругтайд туслан тэднийг цохижээ. Энэ мэтчилэн Мин улс зүүн, баруун монголчуудын хооронд яс хаяж хүчийг нь барах, чадвал ээлж авах, эс чадваас сул дорой байлгах бодлого явуулж байв. Тэрхүү бодлогын уршгаар Монголын улс төрийн нэгдэл сулран доройтож, зүүн, баруун монголчууд хоорондоо эвдрэлцэн тэмцэлдсэн юм.



## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 2-ыг уншаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Элбэг хаан юунаас болж, өөртөө өстнүүд хураасан бэ?
2. Элбэг хааны үйлдлүүд цаашид ямар үр дагаварт хүргэсэн бэ?



## ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах асуултад хариул. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

- "Улс төрийн бутрал" гэх нэршил ямар утга илтгэж байна вэ? Улс төрийн бутралын улмаас Монголын улс төрийн амьдралд ямар өөрчлөлт гарсан бэ?
- XV зууны эхээр Мин улс монголчуудын талаар ямар бодлого явуулсан бэ? Тэрхүү бодлого хэрэгжсэн үү?

## Улс төрийн нэгдмэл байдлаа сэргээх оролдлогууд

XV-XVII зууны үед Монгол улсын нэгдмэл хүчирхэг байдлыг сэргээхийн төлөө тэмцэл нэг бус удаа өрнөж, зарим үед амжилтад хүрч байв.

1440-өөд оны үед төр барьж байсан Тайсун хааны цэрэг дайны бодлого амжилтад хүрч, улс орноо нэгэн захиргаанд оруулав. Түүний захиргаанд зүүн тийш Зүрчид, баруун тийш Хамил, умар зүг Горлог (Енисей) мөрний дээд бие, өмнө зүгт Цагаан хэрэм хүртэлх нутаг багтаж байлаа. Тэр үед хорь шахам жил үргэлжилсэн дотоодын зөрчил тэмцэл түр намжсан юм. Тайсун хаан Ойрадын Тогоон тайшийн хүү Эсэнг тайшийн тушаалд томилов. Эсэн тайш цэргийн хэргийг голлон эрхэлж байсан ба 1449 онд Мин улсын эсрэг цэрэглэн довтолжээ. Мин улсын Инзүн хаан өөрийн биеэр цэрэг авч эсэргүүцэн байлдсан боловч ялагдан олзлогдсон байна. Энэхүү үйл явдлыг түүхэнд тулалдаан болсон газрынх нь нэрээр "Түму-гийн хэрэг" гэж нэрлэдэг. Эсэн тайш Инзүн хааныг барьцаалан Мин улсад улс төрийн шахалт үзүүлэхэд тэд Бээжинд шинэ хаан өргөмжлөөд хүлээж авсангүй. Эцэст нь Монгол улс хааныг нь буцаан өгч хэсэг хугацаанд намжмал байдалтай харилцав.

Гэтэл Тайсун хаан болон дүү Агваржин жонон нарын хооронд хаан ширээний төлөө тэмцэл хурцдав. 1451 онд Эсэн тайш Тайсун хааныг довтлоход хаан Хэрлэнд зугтаж очоод урьдын өшөөт хүнд алагджээ. Тэр үеэс төрийн хэргийг Эсэн тайш мэдэх болж, хэд хэдэн удаа Мин улсад элч илгээж, эдийн засаг худалдааны харилцаа тогтоохыг оролдсон боловч төдий л амжилт олсонгүй. Тэрээр Мин улсаас гадна Дундад Азитай эдийн засгийн харилцаагаа идэвхжүүлэв. Эсэн тайш 1452 онд Монголын хаан ширээнд суусан боловч алтан ургийн хүн бус хэмээн нийтээр хүлээн зөвшөөрсөнгүй. 1455 онд Эсэн хаан алагдаж, түүний дараа арваад жилийн дотор хэд хэдэн хаан солигджээ.

## 3 СУРВАЛЖ

**XVII зуунд зохиогдсон "Хаадын үндсэн хураангуй Алтан товч"-оос.**

Эсэн тайшийг хаан сууринд суусан тухай: Ойрадын баруун гарын Алаг төмөр чинсан, зүүн гарын Хатантөмөр хоёр "Эсэн чи хаан суув. Тайш цолоо манд ац (өг)" гэв. Энэ үгэнд тайш цолоо хөвүүндээ өгөв гэж эс болов. Тэд өгүүлрүүн: "Алаг төмөрийн баатраар, Хатан төмөрийн хатуу зоригоор, Абдура сэцний аргаар Ойрад, Монгол хоёрын төрийг авч хаан суувай чи. Гагц чиний хүчин билүү" гэж тэд цэрэг хураан ирж довтлов.

XV зууны жараад оны үед төрийн эрхийг барьж байсан Мандуул хаан  нас барж, хаан ширээний төлөө тэмцэл хурцаджээ. Гэвч Монгол улсын нэгдмэл байдлыг сэргээхэд Мандуулын бага хатан, түүхэнд "ухаант", "сэцэн" хэмээн алдаршсан Мандухай чухал үүрэг гүйцэтгэсэн юм.

Монгол хатад их хаадын найдвартай ар тал болж үнэнч зөвлөгч нь байж, хан хөвгүүдийг өсгөх, төр барих ухаанд сургах, эрх баригчдын эв эеийг алдуулахгүй байхад ухаанаа зарж ирсэн билээ. Тэдний нэг нь Мандухай сэцэн хатан юм. "Шар тууж" болон Саган сэцэний "Эрдэнийн товч"-ийн мэдээгээр Мандухай 1470 оны бар жил алтан ургийн Баянмөнх жонongийн хүү Батмөнхийг бусад ноёдын дэмжлэгтэйгээр хаан ширээнд суулгаж, Даян хаан цол өргөмжилжээ. Даян хаан нас бага учир түүний өмнөөс Мандухай сэцэн хатан хэсэг хугацаанд төр улсаа чадамгай удирдав. Мандухай ойрад монголчуудын нэлээд хэсгийг улс төрийн эв зүйгээр талдаа татаж, эсэргүүцэл үзүүлсэн зарим ноёдыг зэвсгийн хүч хэрэглэн эрхэндээ оруулжээ. Үүний үр дүнд Монгол улс бүхэлдээ Батмөнх Даян хааны захиргаан доор нэгджээ. Хямрал, тэмцэл нэг хэсэгтээ зогссон тэр үеийг сурвалж бичгүүдэд "Гар газар, хөл хөсөр болов" хэмээн тэмдэглэсэн байдаг.

## 4 СУРВАЛЖ

**XVII зуунд зохиогдсон "Эртний Монголын хаадын үндэсний их Шар тууж"-аас.**

Энгүд отгийн Цоросбай Төмөр чинсаны охин Мандухай Мандуул хааны бага хатан болохоос өмнө Хасарын угсааны Ноёнболдод (Өнөболд) хайр сэтгэлтэй байжээ. Харин Мандуул хааныг нас барсны дараа Ноёнболд бэлэвсэн хатан Мандухайд хандан гэрлэхийг гуйхад Мандухай дараахийг зарлиг болруун:

Хааны минь өвийг
Хасарын үр чи идэх буюу
Хасарын үр чиний өвийг
Бид идэх билүү

Өргөж үл болох үүдтэй билээ
Алхаж үл гарах босготой билээ
Хааны минь үр байтал
Чамд үл очно гэв.

Батмөнх Даян хаан засаг захиргааны өөрчлөлт хийж, түмний зохион байгуулалтыг шинэчлэв. Тэрбээр өөрийн захиргаанд харьяалагдах нутгийг 11 хөвүүндээ хувь эзэмшил болгон өгчээ. Энэ нь алтан урагтны нөлөөг ахин тэлж, төрийн эрхийг төвлөрүүлэн хаад ноёдын өрсөлдөөн тэмцлийг хэсэг хугацаанд намжаав. Даян хааныг 1517-1519 онд Барсболд хаан, 1519 оноос ач хүү Боди Алаг, 1548 оноос Дарайсун Гүдэн нар тус тус залгамжилжээ. Тэд Даян хааны бодлогыг үргэлжлүүлсэн ч түүний үр хойчис  бие даах шинжтэй болсноор улс төрийн нэгдмэл байдал дахин алдагдах эхлэл тавигджээ.

XVI зууны эхээр Монгол улсад улс төрийн байдал дахин тогтворгүй болж эхлэв. Түүнийг даван туулахад Батмөнх Даян хааны ач хүү баруун түмний Алтан чухал үүрэг гүйцэтгэжээ. Алтан хан дотоодын зөрчлийг дарахад хүч анхаарал хандуулан тэмцэж байв. Алтан хан 1524-1544 онд Боди Алаг хааны хүсэлтээр өөрийн ах Гүнбилэгийн хамт Урианхан түмнийг 6 удаа дайлсан ажээ. Мин улс Алтан ханаас болгоомжилж байв. Мин улс худалдаа хийх гэсэн түүний хүсэлтийг хүлээж аваагүйгээр үл барам 1541 онд Алтан ханы толгойг авчирч өгсөн хүнд их хэмжээний мөнгөн шагнал  өгнө хэмээн амлаж байв.

1542, 1546 онуудад Алтан ханы Мин улсад илгээсэн элчийг тэд цаазлан хороов. Тиймээс Алтан хан хэд хэдэн удаа Мин улсыг довтолж, эцэст нь найрамдлын гэрээ байгуулжээ.  Алтан хан 1552 оноос Ойрадыг, 1557 онд Хөх нуурыг тус тус  довтлон эрхэндээ оруулжээ.  1573 онд түүний цэрэг Төвөдийн нутагт тулж очив.

Түмэдийн Алтан ханы эрх мэдэл тийнхүү их байсан боловч тэр үед Монголын их хаан нь Түмэн Засагт (1558-1592) байлаа. Түмэн хаан зүүн, баруун түмнээс хамгийн нэр нөлөө бүхий хан, ноёдыг оролцуулсан Төв засгийн газрыг байгуулах шийдвэр гаргажээ.



## ТҮҮХЭН ЗУРАГ ДЭЭР АЖИЛЛААРАЙ

**Түүхэн зургийг ажиглаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Түмэдийн Алтан ханыг хатны хамт дүрсэлсэн энэхүү түүхэн зураг тухайн үеийн монголчуудын соёл, ёс уламжлалын ямар мэдээлэл өгч буйг жагсаан тодорхойлоорой.



## 5 СУРВАЛЖ

**XIX зуунд Жамбадоржийн зохиосон "Болор толь"-оос.**

Энэ Алтан хан болбоос, Монголын чухам төрийн их хаан бус, Цахар хийгээд Түмэд тэргүүтэн хэсэг бүлэг Монголыг эзэлсэн гайхамшигт буянтай хан бүлгээ. Монголын газар хан нэртэй ноёд олон байсан.

Засаг цаазыг чанд сахиулах замаар нэгдмэл байдлаа хадгалж үлдэхийг хичээж байснаараа Түмэн Засагт хаан хэмээн түүхэнд алдаршив. Түүний энэхүү үйл ажиллагааг Халхын Абтай хан, Түмэдийн Алтан хан, Ордосын Хутагтай сэцэн хунтайж нарын зэрэг тухайн үеийн Монгол төрийн томоохон зүтгэлтнүүд сайшаан дэмжжээ. Гэвч нэгдмэл байдлаа хадгалах гэсэн Түмэн Засагт хааны оролдлого төдийлөн амжилт олоогүй юм.



## СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 3, 4, 5-ыг уншаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Эсэн тайш яагаад төрийн эрхийг удаан барьж чадаагүй вэ?
2. Мандухай сэцэн хатан Өнөболд ноёнд хайр сэтгэлтэй байсан боловч яагаад түүний гэрлэх гуйлтаас татгалзсан бэ?
3. Алтан ханы сүр хүч их хаанаас зарим талаар давж байсан боловч Сурвалж 5-д түүнийг Цахар, Түмэд тэргүүтэн хэсэг бүлэг монголыг эзэлсэн хан хэмээсэн нь ямар учиртай вэ?



## ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах товч бичвэрийг уншаад асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

- Батмөнх Даян хаан бутарсан Монголыг нэгтгэж, засаг захиргааг шинэчлэв. Түүний хаанчлалын жилүүдэд (1470-1517) монголчууд "гар газар, хэл хэсэр" болж, дотоодын самуун дарагджээ. Гэвч түүнийг нас барсны дараа зөрчил тэмцэл дахин эхлэв.
- Батмөнх Даян хаан яагаад хямралыг бүрмөсөн зогсоож чадаагүй вэ? Үүнд ямар хүчин зүйлс нөлөөлснийг тайлбарлаарай.

## Монгол улсын гадаад байдал

Монголын эрх баригчид төвлөрсөн засаглалыг улам бэхжүүлэхийн төлөө байсан боловч тийм түүхэн боломж олдоогүй юм. Үүнд тухайн үеийн Монголын гадаад, дотоод улс төрийн нөхцөл байдал нөлөөлөв.




**Мин улс.** Юань улс унаснаар байгуулагдсан Хятадын Мин улс монголчуудын эсрэг “нүүдэлчдийг нүүдэлчдээр нь цохиулах” хятадын төрийн уламжлалт бодлогыг олон жилийн турш явуулсаар иржээ. Тэд монголчуудын худалдаа хийх хүсэлтийг ихэнхдээ хүлээн авахгүй хааж боогдуулж байв. Тиймээс энэ нь үе үе уулгалан довтолж, асуудлыг хүчээр шийдвэрлэх нөхцөл байдлыг бий болгож байлаа. Үүний үр дүнд “сарын зах”, ”жижиг зах”, “адуун зах” зэрэг түр зуурын худалдаа арилжааны зах нээгддэг байв. Монгол улстай тийнхүү худалдаа хийхдээ зөвхөн нас залуу агт морьд, үржлийн насны гүүгээр арилжаа хийх “адуун засгийн бодлого” явуулдаг байжээ. Энэ нь монголчуудын цэрэглэх чадварыг бууруулах, адуун сүргийн бүтцийг алдагдуулах, өөрсдийн аюулгүй байдлыг хамгаалах, хүчээ зузаатгахад чиглэсэн бодлого байв.




**Төвөд.** XVII зууны эхэн үед Төвөд улсын дотоодод шашин, улс төрийн бүлэглэлүүд хоорондоо зөрчилдөн тэмцэлдэж байв. Бурхны шашны улаан (гармава), шарын (гэлүгва) хоёр урсгалын хооронд гол тэмцэл өрнөж, гаднаас дэмжлэг тусламж авахаар өрсөлдөж байжээ.




Монголын баруун урд, баруун талаар **Киргиз, Хасагийн** жүзүүд, Моголын эзэнт гүрэн оршиж байлаа. Яркенд, Турфаны захирагч нарын дунд Дорнод Туркестанд ноёрхлоо тогтоохын төлөө тэмцэл өрнөж байв. Ойрад монголчууд нэгдэн хүчирхэгжиж тэдний заримыг эрхшээлдээ оруулахын төлөө тэмцэх болжээ.

**Оросын хаант улс.** Шинэхэн байгуулагдсан Оросын хаант улс дорно зүг рүү газар нутгийн түрэмгийллэл үйлдэж, Сибирийг эзлэн авснаар монголчуудтай нүүр тулгарав. Тэд Ойрад болон Халхын ноёдтой хэлэлцэж тохиролцолгүйгээр газар нутаг дээр нь шивээ бэхлэлт барьж суурьших болжээ. Ийм байдлаар тэд Монголын газар нутгийг умард зүгээс түрэн эзэлж байлаа.




Ойрад ноёдын хувьд Орос улстай аль болох эвдрэлцэлгүй сайн хөршийн ёсоор харилцаж, тэднээс тусламж дэмжлэг авахыг чухалчилж байв. Гэвч газар нутаг, албат харьяатын асуудлаас болж тэдний хооронд зөрчил маргаан тасрахгүй байлаа.

Оросууд Халхын Түшээт ханы нутаг Байгал нуур, Сэлэнгэ, Цөх голын орчмоор шивээ бэхлэлт барьсанд Түшээт хан эсэргүүцэж, шаардлага хүргүүлсэн боловч хүлээн авсангүй. Үүний улмаас Түшээт ханыхан газар нутгаа хамгаалан хэд хэдэн удаа цэрэглэн довтолжээ. Гэвч цэрэг зэвсгийн хүчин буурай, мөн тухайн үеийн улс төрийн нөхцөл байдлаас шалтгаалан амжилт олсонгүй.




**Хожуу Алтан улс.** Нурхач (1575-1626) зүрчид, түнгүс угсааны аймгуудыг нэгтгээд, 1616 онд Хожуу Алтан улсыг байгуулж, хаан ширээнд өргөмжлөгджээ. 1618 оноос манж нар Мин улсын зүүн хойд хил хязгаарыг уулгалан довтолж эхлэв. Тэд Мин улсад алба төлөхөө больж, хараат байдлаасаа гарсан төдийгүй цэрэг, улс төрийн бодлогоо идэвхжүүлэн хөрш зэргэлдээ улс орнуудын талаар түрэмгий бодлого явуулах болжээ. Тийнхүү шинэ хүчирхэг эзэнт гүрэн байгуулагдах эхлэл тавигджээ. Мин улсыг дайлахад нь Лигдэн хаан, монголчууд саад болж байсан тул манж нар гол анхаарлаа тэдний эсрэг хандуулах болов.

Монгол улсын хүч сулран доройтсон хэдий ч Мин, Орос улсын эзлэн дагуулах бодлогыг сөрөн зогсож, төрийн тусгаар тогтнол, газар нутгийнхаа бүрэн бүтэн байдлыг хадгалан хамгаалсаар ирсэн нь энэ үеийн түүхэн гол ололт байв.



### ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

- XVI-XVII зуунд Монголтой хиллэж байсан улсууд ямар гадаад бодлого явуулж байсан бэ? Улс бүрээр жагсааж бичээрэй.
- Хөрш зэргэлдээ улсуудын бодлого Монголын гадаад, дотоод байдалд ямар нөлөө үзүүлсэн бэ?

## 2. МОНГОЛЫН ХААНТ УЛСУУД

Монголын улс төрийн төв эх нутагтаа шилжин ирсний дараа Зүүн Монголын нутаг үйл явдлын гол талбар болов. Учир нь, нэг талаас Хятад дахь ноёрхлоо сэргээх гэсэн Монголын эрх баригчдын тэмцэл, нөгөө талаас Монголыг эрхшээлдээ оруулах гэсэн Мин улсын цэрэг дайны үйл ажиллагаа энэ нутагт өрнөжээ. Тухайн үеийн дотоод, гадаад нөхцөл байдлын улмаас Монгол улс хэд хэдэн хэсгээс бүрдэж байсан ч Лигдэн хааныг таалал төгсөх хүртэл Өвөр Монгол, Халх, Ойрад зэрэг бүх монголчууд их хаанд захирагдаж байв. Энэ нь Халх, Ойрадын ноёдоос Оросын хаанд илгээж байсан захидлуудаас тодорхой харагдана.

*Халхын хаант улс.* Батмөнх Даян хааны үед Халх түмэн нь Арын 7 отог, Өврийн 5 отгоос бүрдэж, Арын 7 отгийг түүний хөвгүүн Гэрсэнз, Өврийн 5 отгийг хөвгүүн Алчуболд нар тус тус өвлөн захирчээ.

1610-1620-оод оны үеэс Өврийн таван отог Халх нь Зүрчидийн Алтан улсад дагаар орж, хожим нь Өвөр Монголд багтах болов. Харин Арын долоон отог дээр хожим нь 6 отог нэмэгдсэнээр нийт 13 отогтой болсныг Гэрсэнзийн 7 хөвгүүн хуваан захирснаар Халхын 7 хошуу үүсчээ. Тэр үеэс Ар Халх хүчирхэгжин хэрэг дээрээ бие даах болж Халх 7 хошуу нь зүүн, баруун гарт хуваагдан, баруун гарыг Засагт хан, зүүн гарыг Түшээт хан, Сэцэн хан нар захирч байжээ. Тэд Халхын улс төрийн амьдралд голлох үүрэг гүйцэтгэж байсан боловч, Гэрсэнзийн ахмад хөвгүүн Ашихайн угсааны Засагт хан тэргүүлэх үүрэгтэй байв.

Түшээт хан Туул голын хөндий, Орхон голын дээд бие, Тамирын голын сав газраар, Засагт хан Хангайн нурууны бүс нутаг, Монгол Алтайн зарим хэсгээр, Сэцэн хан Хэрлэн голын савд тус тус нутаглаж байв.

Халхын хаант улсын хойд хэсэгт түрж орсон Хаант Оросын газар нутгийн түрэмгийллийг Халхын ноёд дипломат болон цэргийн хүчээр эсэргүүцэн тэмцэж байсан ч тодорхой үр дүнд хүрч чадсангүй.

## ТҮҮХЭН ЗУРАГ ДЭЭР АЖИЛЛААРАЙ

**Түүхэн зургийг ажиглаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Газрын зургийг ажиглаад тухайн үеийн Монгол улсын бүрдэл, газар нутгийн байршлыг тодорхойлоорой.



*Өвөр Монгол.* Өвөр Монгол нь Цахар, Харчин (Юншээбү, Асудын хамт), Түмэд, Ордос зэрэг түмэн, Хорчин, Өвөр Халхын таван отгоос бүрдэж байв.

Лигдэн хаан Монголыг нэгтгэн захирах бодлого явуулсан боловч Хорчин, Харчин зэрэг аймгийн ноёд эсэргүүцэж байв. Тэд шинэ байгуулагдсан Алтан улсын эрх баригчидтай холбоо тогтоож, их хэмжээний шан харамж авч, худ ураг болох замаар дэмжлэг олоод, Монголын хаан Лигдэний эсрэг тэмцсэн байна. Лигдэн хааны ноёрхлын сүүл үед төрөөс этгээд үйл явдал олон болж, "гүжрээр" улс орноо хураан захирч байлаа. Тийнхүү хүч хэрэглэсэн нь дотоодын хямралыг гүнзгийрүүлж, зарим ноёдыг Алтан улсад дагаж ороход хүргэжээ.

## 1 СУРВАЛЖ

**"Манжийн үнэн магад хууль"-аас.**

Лигдэн хаан Алтан улсыг байгуулаад байсан Нурхач хаанд дагаар орсон харьяат ноёдоо нэхэж, ихэрхэг үгтэй захидал илгээхэд Нурхач дараах хариуг түүнд илгээв.

"Цахарын хаан чиний илгээсэн бичигт "Дөчин түмэн Монголын эзэн баатар Чингис хааны зарлиг. Усны гурван түмэн Манжийн эзэн Хүндлэн гэгээн хаанд бичиг илгээв" хэмээжүхүй. ... Би сонсвоос эрт Дайду хот юугаан Хятадын Дай Мин улсын Хун У хаанд автахуй цагт дөчин түмэн Монголоо автаж, зургаан түмэн улс дутааж гарвай хэмээн сонслоо. Тэр зургаан түмэн монгол бүгд эдүгээ чамд буюу?".

1632 онд Манжийн хаан дагаар орсон монголчуудыг, тухайлбал Хорчин, Жарууд, Баарин, Найман, Харчин, Түмэд зэрэг аймгийн цэргийн хүчийг ашиглан Лигдэн хааныг дайлахаар хөдлөв. Энэ мэдээг авсан Лигдэн хаан Хөх хотоор дамжин Хатан голыг гаталж, Хөх нуурын зүг явж байгаад 1634 онд нас баржээ. Лигдэн хаан нас эцэслэсний дараа түүний хүү Манжид олзлогдож, хааны орыг залгах хүн тодорч амжсангүй. 1636 онд Өвөр Монгол Манжид дагаар орж, Манжийн хааныг өөрсдийн хаан гэж хүлээн зөвшөөрчээ.

*Ойрадын хаант улс.* Монголын баруун этгээдэд оршиж байсан ойрадууд "Дөрвөн ойрадын холбоо"-нд нэгдэн, чуулган гэх төрийн эрх барих хурлын байгууллагад захирагдаж байжээ. Тэр үед уг холбоог Цорос, Хошууд, Торгууд, Дөрвөд зэрэг ойрадын дөрвөн зонхилох аймаг бүрдүүлж байв.

XVII зууны эхнээс ойрадууд томоохон нүүдэл хийх болов. 1608 оноос эхлэн Торгууд аймгийн ихэнх хэсэг баруун тийш нүүж, 1630-аад оноос эхлэн Ижил мөрний савд очиж суурьшжээ. Тэд хэдийгээр нутгаасаа явсан ч уугуул нутагтайгаа холбоотой байж монгол нутагт болж байсан чухал хэрэг явдалд оролцсоор байв.

1637-1639 онд Хошуудын Төрбайх Гүүш хан, Цоросын Эрдэнэ баатар хунтайж нар Халхын Цогт тайжийн хүчийг цохиж Хөх нуур, Төвөдийг эзлэв. Үүний үр дүнд Хөх нуурт Төрбайх Гүүш ханы тэргүүлсэн Хошууд улс бий болжээ. Нутагтаа үлдсэн ойрадуудын дунд Цорос аймаг хүчирхэгжиж, улмаар бүх ойрадуудаа нэгтгэн, 1676 онд Галдан бошгот Зүүнгарын хаант улсыг байгуулав.

Өгүүлэн буй үед монголчууд хэдийгээр харьцангуй бие даасан хэдэн том эзэмшилд хуваагдан оршиж байсан ч угсаа гарал, эрхлэх аж ахуй, шашин шүтлэгийн нийтлэг шинжээ хадгалсаар байв. Тэд хууль цаазаар бодлогоо нэгтгэн, хоорондын харилцаагаа зохицуулж, бие биеэ туслан дэмжиж, холбоо хамааралтай зэрэгцэн оршиж байв. Үүний илрэл нь 1640 онд Халх, Ойрад, Халимаг, Хошуудын эрх баригч 28 ноён язгуууртан, шашны зүтгэлтэн Тарвагатай уулын Улаан бураа гэх газар чуулган чуулж, "Их цааз"-ыг баталсан явдал юм. "Их цааз"-ын гол үзэл санаа нь өөр хоорондоо эв, эеэ сахих, шаардлагатай үед нэгдсэн хүчээр дайсныхаа эсрэг тэмцэж улс орныхоо аюулгүй байдлыг хангахад оршиж байв.

## 2 СУРВАЛЖ

**1640 онд баталсан “Их цааз” хуулиас.**

Аливаа хүмүн энэ төрийг эвдэн, их аймаг улсыг алж, талж авбаас Монгол, Ойрад хоёр нэгдээд түүний гагц биеийг нь тавиад, биш бүхнийг цөм авч, тавигчид хагасыг өгөөд, үлдсэнийг хоёр хагас авах болов... Монгол, Ойрад дор дайсан ирвээс хэл өг. Тэр хэл сонсч байж захын их ноёд эс ирвээс зуун хуяг, зуун тэмээ, мянган адуу авах. Бага ноёд эс ирвээс арван хуяг, арван тэмээ, зуун адуу авах болов.



### СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 1, 2-ыг уншаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Сурвалж 1-д Зүрчидийн Нурхач хаан Монголын Лигдэн хааны хүчин чадлыг хэрхэн үнэлсэн бэ?
2. Сурвалж 2-т өгүүлснээр “Их цааз”-д ямар агуулга тусгасан байна вэ?



### ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

- Лигдэн хааны харьяат ноёд Манжид дагаар ороход юу нөлөөлсөн бэ?
- Лигдэн хаан нас бараад 2 жил өнгөрөхөд Монголын ноёд яагаад Монголын их хааныг өргөмжилж чадаагүй вэ?
- Халх, Ойрадын ноёд ямар нөхцөл, шалтгааны улмаас “Их цааз”-ыг баталсан бэ?
- “Их цааз”-ыг батлсны гол ач холбогдол юу бэ?

## 3. СОЁЛ, АЖ АХУЙ

### Монголд бурхны шашин дэлгэрч эхэлсэн нь

XVI зууны сүүл үеэс Монголд бурхны шашны шар, улааны урсгалууд өөрсдийн нөлөөг дэлгэрүүлэхээр өрсөлдөх болжээ. Мөн Монголын эрх баригчид Төвөдөд нөлөөгөө тогтоохын тулд тэдгээр шашныг ашиглаж байв.

Монголын эрх баригчид улс орныхоо нэгдмэл байдлыг сэргээн бэхжүүлэх үүднээс Төвөдтэй холбоо тогтоон шашин дэлгэрүүлж, монголчуудыг оюун санааны хувьд нэгтгэх бодлого явуулжээ. Тухайн үед эрх баригчид эзэмшил нутаг, албат харьяат, эд баялаг, эрх мэдлээ булаалдан хоорондоо тэмцэлдэж байсан нь жирийн олон түмнийг залхааж амгалан тайван амьдралыг хүсэх болсон нь шашин дэлгэрэхэд нөлөөлөв. Улсаас лам нарын эрх дархыг хуульчлан баталгаажуулж, дэмжих бодлого явуулсан ба шашинд оруулахын тулд эдийн засгийн урамшуулал үзүүлсэн зэрэг нь шашин дэлгэрэхэд чухал хөшүүрэг болжээ. Бөөгийн хойлголох ёсыг халж хүн нас барахад хүн, амьтны амь таслахыг хориглосон нь олны сэтгэлд нийцэв.

1576 онд Түмэн Засагт хаан анх Төвөдийн бурхны шашны улааны урсгалын тэргүүн Гармаа ламыг өргөөндөө залж, багш шавь бололцон бурхны шашинд оржээ. Тэрээр нэр нөлөө бүхий хан, ноёдод тус тусын эзэмшил нутагтаа шашин дэлгэрүүлэх чиглэл өгсөн байна.

Мөн Түмэдийн Алтан хан Монголд бурхны шашин дэлгэрүүлэхэд чухал үүрэг гүйцэтгэжээ.

## 1 СУРВАЛЖ

**Түмэдийн Алтан ханы зохиолгосон шашны цаазаас.**

Урьд Монгол улс хүн үхвэл чинээ чинээгээр тэмээ, морийг алж, хойлго хэмээн хамт булах бөлгөө. Эдүгээ түүнийг тэвчиж (больж) чинээ чинээгээр номыг зүгт зорьтугай, жил ба сард сам (зам), бацаг (мацаг) хийгээд... барьтугай... Сарын гурван бацгийн өдөрт малын амь таслах буюу шувуу авлахыг тэвчтүгэй.

Тойн лам нар номын төрөөс давж гэргий авбал номын засгаар нүүрийг хөөдөж, сүм шүтээнийг гурвантаа буруу эргүүлэн хөөн орхиж, гэсгээтүгэй. Убаш, убсанз (буддын ёсны сахилын нэрс) нар номын төрөөс давж амин нядалбал урьдчилан (дээр дурдсанчлан) гэсгээгээд албанд оруултугай. Тойн, убаш нар дарс уувал бүх юмыг нь тараатугай (автугай)...

Алтан хан Ордосын Хутагтай сэцэн хунтайжийн хамт 1577 онд Төвдөөс Содномжамц ламыг залж, өөрсдөө тэргүүлэн Түмэд, Ордос нутагт шарын шашин дэлгэрүүлэв. Алтан хан Содномжамцад “Далай лам” цол анх соёрхжээ. Тэр цагаас Төвдийн шарын шашны тэргүүнүүд “Далай лам” хэмээн алдаршжээ. Содномжамц өмнөх хоёр тэргүүнээ I, II Далай лам хэмээн нэхэн өргөмжлөөд, өөрөө III Далай лам хэмээгдэх болов. IV дүрийн Далай лам Ёндонжамц нь монгол хүн байсан бөгөөд тэрээр 1589 онд Түмэдийн Алтан ханы ач Сүмир хунтайжийн гэрт мэндэлжээ. IV Далай лам 14 настайдаа Төвдэд очиж, гэлэн санваар хүртэн, тарнийн ёсонд суралцжээ. Тэрээр 1616 онд 27 насандаа Төвдийн Брайбун хийдэд нас нөгчсөн байна.

**МЭДЛЭГЭЭ ГҮНЗГИЙРҮҮЛЬЕ**

**Далай лам:** Өдгөө шарын шашны тэргүүнээр XIV Далай лам Данзанжамц заларч буй бөгөөд 1989 онд тэрбээр Нобелийн энхтайвны шагнал хүртсэн юм. Далай ламын бүх дүр нь Монголын түүхтэй ямар нэгэн сэжмээр холбогддог билээ.



### СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 1-ийг уншаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Шашны цааз хэрэгжсэнээр монголчуудын ёс заншилд ямар өөрчлөлтүүд гарсан бэ?
2. Шашны цааз ёсоор лам нарт юу юуг хориглосон бэ?



### ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах бичвэрийг уншаад асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

XVII зууны үед Төвөдэд бурхны шашны урсгалууд номлол сургаалиа дэлгэрүүлэхийн тулд хоорондоо хүчтэй өрсөлдөж байжээ. Тэдгээрээс гол өрсөлдөөн нь улаан (гармава) ба шарын (гэлүгва) урсгалуудын хооронд өрнөж байлаа.

- Түмэдийн Алтан хан Төвөдийн бурхны шашны шарын урсгалыг дэмжиж, Далай лам цолыг бий болгосон нь Төвөдэд ямар нөлөө үзүүлсэн бэ?

## Монгол даяар бурхны шашин дэлгэрсэн нь

1586 онд III Далай лам Алтан ханы хойтын буяныг үйлдэхээр хоёр дахь удаагаа Монголд ирэхэд Халхын Абтай (1554-1588) түүнд бараалхав. Далай лам түүнд Очирай бат Сайн хан хэмээх цол хайрлажээ. Абтай хаан Очирваань бурхан, ном судар тэргүүтнийг залж, **Эрдэнэзуу хийдийг** байгуулан тэнд өргөв.

Далай лам болон Банчин эрдэнийн зарлигаар 1592 онд анхдугаар дүрийн Нэйж тойныг Хөх хотын Их зуу хийдэд залан авчрав. Тэрбээр Өвөр Монголд шарын шашныг



## ТҮЛХҮҮР НЭР ТОМЬЁО

**Эрдэнэзуу хийд:** Энэхүү хийдийг 1586 онд Халхын Автай сайн хан байгуулсан. 2004 онд Эрдэнэзуу хийд Орхоны хөндийн түүх, соёлын дурсгалт зүйлийн хүрээнд Дэлхийн соёлын өвд бүртгэгдэв.

дэлгэрүүлжээ. Нэйж тойн шашны ном судрыг орчуулж, монгол хэлээр шашин дэлгэрүүлж байлаа.

1639 онд Ширээт цагаан нуур хэмээх газарт Түшээт хан Гомбодоржийн хүү Занабазарт “Гэгээн” цол өргөж, Анхдугаар богд Жавзандамба хутагт хэмээн эрхэмлэн тахив. Тэрхүү ёслолд зориулан Шар бөсийн орд байгуулсан нь хожмын Их Хүрээ буюу өнөөгийн Улаанбаатар хотын үүсэл болжээ. Өндөр гэгээний шашин ном дэлгэрүүлэх зорилгоор бүтээсэн сүм хийд, бурхан шүтээн нь Монголын соёл, гар урлал, дүрслэх урлагийн хөгжилд томоохон хувь нэмэр оруулсан юм.

Ойрадад бурхны шашин дэлгэрэхэд Зая бандида Намхайжамц их үүрэг гүйцэтгэжээ. Тэрбээр бурхны номын утгыг гажуудуулахгүй олон түмэнд хүргэхийн тулд “тод үсэг” зохиосон нь монголчуудын бичиг үсгийн хөгжилд тодорхой хувь нэмэр оруулсан билээ. Тийнхүү XVI зууны хоёрдугаар хагаст Монгол нутагт бурхны шашин дахин дэлгэрч, улмаар шарын урсгал нь давамгайлан нийт Монгол даяар дэлгэрчээ.

Бурхны шашны дэлгэрэлтэд Нэйж тойн, Өндөр гэгээн, Зая бандида Намхайжамц нарын зэрэгцээ Манзушир хутагт, Майдар хутагт, Зая бандида Лувсанпэрэнлэй нарын зэрэг шашны зүтгэлтнүүд ихээхэн үүрэг гүйцэтгэсэн юм. Шинээр байгуулагдсан шашны хүрээ хийдүүд нь Монголын нийгэмд суурин газрын үүрэг гүйцэтгэж аажмаар улс төр, соёл, худалдаа арилжааны төв болон хөгжсөн байна.

Бурхны шашин өргөн дэлгэрснээр монголчуудын амьдралын хэв маягт зарим өөрчлөлт орж, шашнаар дамжин дорнын соёлын нөлөө Монголд нэвтэрчээ. Бурхны шашин хаад ноёдын орд өргөөгөөр хязгаарлагдалгүй, нийт ард олны дунд нэвтэрч, зонхилох шашин болтлоо дэлгэрсэнд энэ үеийн онцлог оршино.



*Эрдэнэзуу хийдийн их цогчин дуган. 1930-аад он*



## ТҮҮХЭН ЗУРАГ ДЭЭР АЖИЛЛААРАЙ

1. Эрдэнэзуу хийдийг байгуулсан нь бурхны шашны дэлгэрэлтэд ямар нөлөө үзүүлсэн бэ?
2. Эрдэнэзуу хийдийн талаар мэдээлэл цуглуулж, үр дүнг танилцуулаарай.
3. Хүрээ хийд байгуулж байсан нь уран барилгын хөгжилд хэрхэн нөлөөлсөн бэ?
4. Монголд уран барилгын ямар ямар хэв загвар байсан талаар хэлэлцээрэй.



## ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

- XVI зууны сүүлээр Монголд бурхны шашин яагаад амжилттай дэлгэрсэн бэ? Үүнд нөлөөлсөн хүчин зүйлсийг бичиж, бүдүүвчээр харуулж тайлбарлаарай.

## Монголчуудын аж ахуй, соёл

XIV-XVII зууны үеийн монголчууд мал аж ахуйгаа эрхэлж ус, бэлчээрийн соргогийг даган жилийн дөрвөн улиралд нүүдэллэн аж төрсөөр байв. Хороогоор нүүдэллэж байсан урьдын зохион байгуулалт бодит амьдралд нийцэхгүй болж ирэв. Мал сүрэг өсч арчилгаа маллагаа, нутаг бэлчээрт хүндрэл гарах болсон тул хот айлын зохион байгуулалтаар аж ахуйгаа эрхлэн аж төрөх болжээ. Монголчууд ан гөрөө хийж амьжиргаандаа нэмэр болгодог уламжлал хэвээр байв. Орхон, Сэлэнгэ, Туул зэрэг голын саваар бага сага тариалан эрхэлж байсан ч энэ нь хэрэгцээ хангах түвшинд байж чадахгүй байлаа.

Гадаад худалдаа хязгаарлагдмал, монголчууд ахуй амьдралынхаа бүхий л хэрэгцээт зүйлсийг өөрсдөө үйлдвэрлэн хангаж байсан нь гар урлалын хөгжилд түлхэц үзүүлжээ. Монгол гэрийн хэлбэр хэмжээ өмнөх үеэс нэлээд өөрчлөгдөж, үндсэндээ өнөөгийнхтэй адил төстэй болжээ. Хаад ноёдын асар том гэр тэрэг үгүй болж, түүнээс уламжилсан 8, 15 ханатай гэр өргөө хэрэглэх болсон байна.

Хот суурин, сүм хийд барьж байгуулах уламжлал үргэлжлэн хөгжив. Тухайн үед байгуулагдсан Лигдэн хааны Очирт цагаан хот, Алтан ханы Хөх хот, Цогт тайжийн орд болон 6 сүм, Шолой Убаш хунтайжийн орд, Хар хул хааны балгас, Баатар хунтайж, Галдан бошгот нарын байгуулсан бэсрэг хот суурин, сүм хийдүүд нь улс төр, шашин, соёл, эдийн засгийн төв болж байлаа. Монголчууд үр хүүхдэдээ гэрийн сургуулиар боловсрол олгож байв.

### 2 СУРВАЛЖ

**Монголчуудын ном хэвлэлийн бүтээлүүд.**

1. Ганжуур судар
2. Булган аймгийн Дашинчилэн сумын Хар бухын балгасны туурийас олдсон үйсэн номын хуудас
3. Лу.Алтан товч
4. Төв аймгийн Дэлгэрхаан сумын Дуутын хадан дахь Цогт хунтайжийн шүлэг






### СУРВАЛЖИЙГ ШИНЖЛЭЭРЭЙ

**Сурвалж 2-ын зургуудыг ажиглаад дараах асуултад хариулна уу.**

1. Монголчууд ном судраа ямар ямар аргаар хэвлэж байсан бэ?
2. Тэдгээрийг бүтээхэд ямар материал ашиглаж байсныг тодорхойлж, учрыг тайлбарлаарай.

XVI-XVII зууны үеийн соёлын хөгжлийн гол онцлог нь монгол нутагт бурхны шашин нэвтэрсэнтэй холбогдоно. Энэтхэг, Төвөдийн шашны ном судрыг монголчлох ажил эрчимтэй хөгжив. Аюуш гүүш, Гүүш цорж, Зая бандида Намхайжамц нарын зэрэг нэрт орчуулагч нар тэр үед төрөн гарчээ. Тэд бурхны номыг монгол хэлнээ хөрвүүлэх, утгыг алдуулахгүй байх зорилгоор харь үгийг монгол хэлнээ буулгах галиг үсгийг зохиожээ. Тухайлбал, 1587 онд Аюуш гүүш галиг үсэг буюу Али гали үсэг, Зая бандида Намхайжамц

1648 онд Тод үсэг, Өндөр гэгээн Занабазар 1686 онд Соёмбо үсгийг тус тус зохиожээ. Тэдгээр эрдэмтэд орчуулга хийж, мөн зохиол бүтээлээ төвөд хэлээр бичиж байв. Томоохон сүм хийдүүдийн дэргэд бархан хэмээх хэвлэлийн газар байгуулагдаж, шашны номыг олон тоогоор хэвлэх болов. Барлах гэдэг нь монголчуудын ном хэвлэж байсан арга юм. Барыг мод, зэс, хорголж, төмрөөр хийдэг байв.



*«Мэргэд гарахын орон» толь бичгийн модон бар*

Монголчууд мөн хусны үйсийг бичгийн цаас болгон хэрэглэж байжээ. Булган аймгийн Дашинчилэн сумын нутаг Харбухын балгас зэрэг олон газраас үйсэн бичгийн дурсгалууд олноор олдсон юм. Тухайн үед төр, нийгмийн ажлыг хуулиар зохицуулдаг байсныг Хутагтай сэцэн хунтайжийн зохиосон Алтан ханы цааз, үйсэн дээр бичсэн Халхын ноёдын 18 цаазын хураамж зэргээс мэдэж болно.



## ТҮҮХЧЛЭН БОДООРОЙ

**Дараах асуултад хариулна уу. Хариултыг хамтдаа хэлэлцээрэй.**

- XVI-XVII зуунд Монголын бичгийн хүмүүс яагаад өөр өөр бичиг үсэг зохиох болов?
- Монгол нутагт байгуулагдсан сүм хийдүүд яагаад соёл, шинжлэх ухаан, эдийн засгийн төв болсон бэ?

Монголын түүх бичлэг хөгжсөөр байсныг “Хураангуй Алтан товч”, “Лу. Алтан товч”, “Шар тууж”, “Асрагч нэртийн түүх”, Саган сэцэний “Эрдэнийн товч” зэрэг түүхэн сурвалжууд нотолно. Тэрчлэн “Тогоонтөмөр хааны гэмшил”, “Мандухай сэцэн хатны домог”, “Даян хааны зургаан түмэн Монголын магтаал”, “Убаш хунтайжийн тууж” зэрэг бэсрэг зохиол тэр үед бичигджээ.

Тухайн үед гар урлал, дүрслэх урлаг, уран барилгын хөгжилд ахиц гарсан нь бурхны шашин дэлгэрсэнтэй холбоотой. Мэргэшсэн, чадварлаг гар урчууд цөөнгүй байжээ. Тэр үеийн гол төлөөлөгч нь Анхдугаар богд Өндөр гэгээн Занабазар юм. Тэрбээр Монголын дүрслэх урлагт цутгуурын урлаг гэдэг төрөл зүйлийг шинээр бий болгож, энэ аргаар Очирдара бурхан, 21 Дара эх, Майдар зэрэг гайхамшигт бүтээл туурвисан нь ур хийцээрээ өнөө ч гайхагдсаар байна. Бурхны шашин өргөн дэлгэрснээр монголчуудын нийгмийн амьдрал, ёс заншил, соёл, сэтгэлгээнд зарим өөрчлөлт гарсан юм.



*Занабазарын урласан Ногоон дара эх. XVII зуун*



## ТҮҮХЭН ЗУРАГ ДЭЭР АЖИЛЛААРАЙ

1. Занабазарын бүтээл дэлхий дахинд гайхагддагийн учир юу вэ?
2. Түүх, соёлын өвийн үнэ цэн, ач холбогдол, хадгалах, хамгаалахын утга учрыг тайлбарлан хэлэлцээрэй.

# АШИГЛАСАН МАТЕРИАЛ


## Сурвалж бичгүүд

1. Гийом де Рубрук. Монголын эзэнт гүрэнд зорчсон нь. (1253-1255). Франц хэлнээс орчуулсан Т.Төмөрхүлэг. Адмон хэвлэлийн газар, Улаанбаатар 2000.
2. Жамбадорж. Болор толь. Монгол бичгээс хөрвүүлж, оршил бичиж, тайлбар хийсэн С.Цолмон ба бусад. Улаанбаатар, Соёмбо принтинг, 2006.
3. Жамсран. Л. Монголын түүхийн дээж бичиг. Гутгаар дэвтэр. Улаанбаатар, 1992.
4. Лувсанданзан. Алтан товч. Хөрвүүлж, эрхлэн хэвлүүлсэн Ш.Чоймаа, Улаанбаатар, Соёмбо принтинг, 2006.
5. Манжийн үнэн магад хууль. Монгол бичгээс кирилл бичигт буулгаж, манж, хятад эхтэй харгуулсан Ц.Цэрэндорж. Ред. Ж.Сэржээ, Ж.Саруулбуян. Улаанбаатар, Бит пресс, 2009
6. Монголын нууц товчоон. Шинээр хөрвүүлэн буулгаж, тайлбар хийсэн Ш.Чоймаа, Соёмбо принтинг, Улаанбаатар, 2006.
7. Саган сэцэн. Эрдэнийн товч. Сонгомол эх бэлтгэж, хөрвүүлэг, тайлбар зүүлт хийсэн М.Баярсайхан, Улаанбаатар, Соёмбо принтинг, 2006.
8. Сүхбаатар. Г. Монголын түүхийн дээж бичиг. Тэргүүн дэвтэр. Улаанбаатар, 1992.
9. Хаадын үндсэн хураангуй Алтан товч. Монгол бичгээс хөрвүүлж, оршил бичиж, харгуулан тайлбар хийсэн Ш.Чоймаа, Улаанбаатар, Соёмбо принтинг, 2006.
10. Эртний Монголын хаадын үндэсний их Шар тууж оршвой. Монгол бичгээс харгуулан хөрвүүлж, тайлбар, хавсралт хийсэн Ц.Шагдарсүрэн, Э.Мөнх-Учрал, Улаанбаатар, Соёмбо принтинг, 2006.
11. Abu'l-Farac, Gregory. Abu'l-Farac Tarihi. Çeviren Ömer Riza Doğrul, C. II, TTKY, Ankara, 2000.
12. İbn Bîbî. Âl-âvâmir âl-'alîya fî âmûr âl-'alîya. tashih Muhammed Javâd Mashkûr, Tehran, Enteşerat-e Ikbal, 1971.
13. Jûwaînî, Ala'âl-dîn 'Ata Malik Muhammed. Târîx-e Jahângushâ-î. Jeld 1-3, tashih Muhammed Kazvînî, Tehran, Entesherat-e Firdovs, 2006.
14. Rashîd âl-Dîn Fazl Âllâh Hamadânî. Jâmi' âl-tâwârîx. Tashîh Muhammed Rûshan, Mustafî Mûsavî. Jeld1-2, Tehran, Entesherat-e Alborz, 2004.
15. Sima Qian. Records of the Grand Historian, (translated by Burton Watson), Columbia University, 1993, Vol-123.

## Ном бүтээл

1. Батсүрэн Б, Чинзориг Б, Жигмэддорж Э. Монголын эртний түүх: Төв Азийн нүүдэлчдийн төр улсууд (VI-XII зуун. V боть, Улаанбаатар, 2017.
2. Дорж Д, Новгородова Э. А. Петроглифы Монголии. Улан-Батор, Издательство АН МНР, 1975.
3. Дэлгэржаргал П, Батсайхан З. Монголын эртний түүх: Хүннү, Тэргүүн боть. Улаанбаатар, Соёмбо принтинг, 2017.
4. Дэлгэржаргал П, Батсүрэн Б. Монголын эртний түүх: Сяньби, Дэд боть. Улаанбаатар, Соёмбо принтинг, 2017.
5. Монгол улсын түүх. I-III боть, Редактор А.Очир ба бусад, Улаанбаатар, ШУА, 2003.
6. Монгол улсын түүх. Ерөнхий суурь боловсрол эзэмшихэд зориулсан их сургуулийн сурах бичиг. Редактор П.Дэлгэржаргал ба бусад, Улаанбаатар, 2017.
7. Монголын археологийн өв, Монголын чулуун зэвсэг. I боть, Эрхэлсэн Б.Цогтбаатар, Улаанбаатар, ШУА, 2016.
8. Монголын археологийн өв, Монголын хадны зураг. IV боть, Эрхэлсэн Н.Батболд, Улаанбаатар, ШУА, 2016.
9. Монголын археологийн өв, Монголын буган хөшөө. II боть, Эрхэлсэн Ц.Төрбат, Улаанбаатар, ШУА, 2016.
10. Монголын археологийн өв, Монголын эртний булш оршуулга. III боть, Эрхэлсэн Г.Эрэгзэн, Улаанбаатар, ШУА, 2016.
11. Цолмон С. Монголын Алтан ордоны улс. Улаанбаатар, ШУА, 2006.
12. Цолмон С, Цэрэндорж.Ц. Монголын эзэнт гүрэн. Улаанбаатар, Мөнхийн үсэг, 2016
13. Энхчимэг Ц. Монголын Цагадайн улс. Улаанбаатар, ШУА, 2006.

## Атлас, цахим сан

1. Монгол Улсын үндэсний атлас. Ерөнхий редактор Д.Доржготов, Улаанбаатар, ШУА, 2009.
2. Монголын түүхийн тайлбар толь. https://mongoltoli.mn
3. Цахим нэвтэрхий толь. https://mn.wikipedia.org
4. ЮНЕСКО-гийн цахим хуудас. http://www.unesco.mn